# שטערן

ליטעראַריש-
קינסטלערישער
און פאליטיש-
וויסנשאפטלעכער
ייִדיש-זשורנאל

מינסק

1 9 3 5

אינהאלט



4

פראָלעטאריער פונ אלע לענדער, פאראייניקט זיכ!

# שטערנ

№ 4 — עלפטער יאָרגאנג — אפרעל 1935



# רעדע פונ כ׳ סטאלינ

## אינ קרעמל-פאלאצ אפנ ארויסלאָז פונ די אקאדעמיקער פונ דער רויטער ארמיי דעמ 4־טנ מײַ 1935 י.

כאווײרימ! מע קאָנ ניט אָפלײקענענ, אז פאר דער לעצטער צײַט האָבנ מיר געהאט גרויסע דערפאָלגנ, סײַ אפנ געביט פונ דער בויונג, סײַ אפנ געביט פונ דער אָנפירונג. אינ צוזאמענהאנג מיט דעמ, רעדט מענ בא אונדז צו פיל וועגנ די פארדינסטנ פונ די אָנפירער, וועגנ די פארדינסטנ פונ די פירער. מע שרײַבט זײ צו אלצ, קימאט אלע אונדזערע דערגרייכונגענ. דאָס איז געוויס ניט ריכטיק, ניט עמעס. די זאכ איז ניט נאָר אינ די פירער. אָבער ניט וועגנ דעמ האָב איכ הײַנט געוואָלט ריידנ. איכ וואָלט געוואָלט זאָגנ עטלעכע ווערטער וועגנ קאדרענ, וועגנ אונדזערע קאדרענ ביכלאל אונ ביפראט וועגנ די קאדרענ פונ אונדזער רויטער ארמיי.

איר ווייסט, אז מיר האָבנ באקומענ בעירושע פונ דער אלטער צײַט א טעכניש־אָפגעשטאנענע אונ האלב־קאפצאָניש, צערויִניִרט לאנד. א צערויִניִרטע דורכ 4 יאָר אימפעריִאליסטישער מילכאָמע, א צווייטנ מאָל צערויִניִרטע דורכ 3 יאָר בירגער־קריג, א לאנד מיט א האלב־גראמעטנער באפעלקערונג, מיט א נידעריקער טעכניק, מיט באזונדערע אינדוסטריע־אָאזיסנ, וואָס האָבנ זיכ געטרונקענ אינעמ יאמ קלענסטע פויערישע ווירטשאפטנ — אָט וואָס פארא לאנד מיר האָבנ באקומענ בעירושע פונ דער פארגאנגענהײַט. די אויפגאבע איז באשטאנענ אינ דעמ — צו אריבערפירנ דאָסראָזיקע לאנד פונ די רעלסנ פונ מיטלאלטער אונ פינצטערניש, אפ רעלסנ פונ הײַנטצײַטיקער אינדוסטריע אונ מאשיניזירטער לאנדווירטשאפט. אנ אויפגאבע, ווי איר זעט, אנ ערנסטע אונ א שווערע. די פראגע איז געשטאנענ אזוי: אָ ד ע ר מיר וועלנ דיראָזיקע אויפגאבע לייזנ אינעמ קירצסטנ טערמינ אונ וועלנ פארפעסטיקנ אינ אונדזער לאנד דעמ סאָציִאליזמ, אָ ד ע ר מיר וועלנ זי ניט לייזנ אונ דעמלט וועט אונדזער לאנד — א טעכניש־שוואכס אונ פינצטערס אינ קולטורעלער הינזיכט — פארלירנ זײַנ אומאָפהענגיקײַט אונ וועט זיכ פארוואנדלענ אינ אנ אָביעקט פונ שפיל פאר די אימפעריִאליסטישע מעלוכעס.

אונדזער לאנד האָט איבערגעלעבט דעמלט א פעריִאָד פונ שארפסטנ הונגער אפנ געביט פונ טעכניק. עס האָבנ געפעלט מאשינעס פאר דער אינדוסטריע. עס זײַנענ ניט געווענ קיינ מאשינעס פאר דער לאנדווירטשאפט. עס זײַנענ ניט געווענ קיינ מאשינעס פארנ טראנספאָרט. עס איז ניט געווענ יענע עלעמענטארע טעכנישע באזע אָנ וועלכער עס איז ניט מעגלעכ די אינדוסטריִעלע איבערבויונג פונעמ לאנד. עס זײַנענ בלויז געווענ באזונדערע פאָרהאנאָכעס פארנ שאפנ אזא באזע. מע האָט געדארפט שאפנ אנ ערשטקלאסיקע

אינדוסטריע. מע האָט געדארפט ריכטנ דידאָזיקע אינדוסטריע אפ דעם, אז זי זאָל פײַק
זײַנ צו רעאָרגאניזירנ טעכניש ניט נאָר די אינדוסטריע, נאָר אויכ די לאנדווירטשאפט,
נאָר אויכ אונדזער אײַזנבאנ־טראנספּאָרט. אונ צוליב דעם האָט מענ געדארפט גײנ אפ
קאָרבאָנעס אונ אײַנפירנ אינ אלצ די הארבסטע עקאָנאָמיע, מע האָט געדארפט שפּאָרנ
סײַ אפ דערנערונג, סײַ אפ שולנ, סײַ אפ מאנופאקטור, קעדיי צו אָנזאמלענ די נײטיקע
מיטלענ—אפ שאפנ די אינדוסטריע. קײנ אנדער וועג אפ אויסלעבנ דעם הונגער אפנ גע־
ביט פונ טעכניק איז ניט געווענ. אזוי האָט אונדז געלערנט לענינ אונ מיר זײַנענ אינ
דעמדאָזיקנ איניענ געגאנגענ נאָכ לענינס טריט.

עס פארשטײט זיכ, אז אינ אזא גרויסנ אונ שווערנ איניענ האָט מענ ניט געקאָנט
דערווארטנ קײנ דורכוויסיקע אונ גיכע דערפאָלגנ. אינ אזא איניענ קענענ די דערפאָלגנ
באמערקבאר ווערנ ערשט אינ עטלעכע יאָר ארום. ס׳איז דעריבער נײטיק געווענ באוואָ־
פענענ זיכ מיט שטארקע נערוונ, מיט באָלשעוויסטישער אויסגעהאלטנקײַט אונ מיט אײַנ־
געשפּארטנ געדולד קעדיי בײַקומענ די ערשטע דורכפאלנ אונ אומאָפּנויגלעכ גײנ פאָרויס
צום גרויסנ ציל, ניט דערלאָזנדיק קײנ וואקלונגענ אונ אומזיכערקײַט אינ די אײגענע רײענ.

איר ווײסט, אז מיר האָבנ געפירט דידאָזיקע זאכ טאקע אפ אזא אופנ. אָבער ניט
בא אלע אונדזערע כאווײרים האָט געקלעקט נערווג, געדולד אונ אויסגעהאלטנקײַט.
צווישנ אונדזערע כאווײרים האָבנ זיכ געפונענ מענטשנ, וואָס האָבנ שוינ נאָכ די ערשטע
שוועריקײַטנ אָנגעהויבנ רופנ צום אָפּטרעטנ. מע זאָגט, אז „ווער עס דערמאָנט דאָס אלטע,
יענעם זאָלנ די אויגנ ארויס". דאָס איז געוויס ריכטיק. אָבער בא מענטשנ איז פאראנ
א זיקאָרנ אונ ניט ווילנדיק דערמאָנסטו וועגנ דער פארגאנגענהײַט באַם אונטערפירנ סאַ־
כאקלענ פונ אונדזער ארבעט (א פ ר ײ ל ע כ ע א ו פ ל ע ב ו נ ג א י נ ז א ל). איז אָט,
עס זײַנענ געווענ בא אונדז כאווײרים, וואָס האָבנ זיכ דערשראָקנ פאר שוועריקײַטנ אונ
האָבנ אָנגעהויבנ רופנ די פארטײ צום אָפּטרעטנ. זײ האָבנ געזאָגט: „וואָס דארפנ מיר
אײַער אינדוסטריאַליזאציע אונ קאָלעקטיוויזאציע, מאשינעס, שווארצע מעטאלורגיע, טראק־
טערנ, קאָמבײַנענ, אויטאָמאָבילנ? איר וואָלט בעסער געגעבנ וואָס מער מאנופאקטור, איר
וואָלט בעסער געקויפט וואָס מער רויסטאָפּ אפ פּראָדוצירנ סכוירעס פארנ ברײטנ געברויכ
אונ איר וואָלט געגעבנ דער באפעלקערונג וואָס מערער די אלע קלײניקײַטנ, וואָס באשײַ־
נענ דעם לעבנ־שטײגער פונ מענטשנ. שאפנ אנ אינדוסטריע בא אינדזער אָפּגעשטאנענ־
קײַט אונ נאָכ אנ ערשט־קלאסיקע אינדוסטריע—איז א געפערלעכער טרוים".

פארשטײט זיכ, מיר וואָלטנ געקאָנט די דרײַ מיליארד רובל וואליוטע, וואָס זײַנענ
באקומענ געוואָרנ דורכ דער הארבסטער עקאָנאָמיע אונ וואָס זײַנענ אויסגעגעבנ געוואָרנ,
אפ שאפנ אונדזער אינדוסטריע,—מיר וואָלטנ זײ געקאָנט אויסגעבנ אפ אימפּאָרטירנ רוי־
ווארג אונ פארשטארקנ די פּראָדוקציע פונ זאכנ פארנ ברײטנ געברויכ. דאָס איז אויכ
אינ א געווויסנ זינ א „פּלאנ". אָבער בא אזא „פּלאנ" וואָלטנ מיר ניט געהאט קײנ
מעטאלורגיע, ניט קײנ מאשינ־בויונג, ניט קײנ טראקטערנ אונ קײנ אויטאָמאָבילנ, ניט
קײנ אוויִאציע אונ קײנ טאנקענ. מיר וואָלטנ זיכ ארויסגעוויזנ אומבאוואָפנט אנטקעגנ
אונדזערע אויסערלעכע סאָנים, מיר וואָלטנ ארונטערגעריסנ די יעסוידעס פונ סאָציאַליזם
אינ אונדזער לאנד. מיר וואָלטנ זיכ ארויסגעוויזנ אינ געפענקעניש בא דער בורזשואזיע
בא דער אינערלעכער אונ אויסערלעכער.

ווי ס׳איז צו זענ, האָט מענ געדארפט אויסקלײַבנ צווישנ צוויי פּלענער: צווישנ דעם
פּלאנ פונ צוריקטריט, וואָס האָט געפירט אונ האָט נישט געקאָנט נים פירנ צום דורכפאל

פון סאָציאַליזם, און צווישן דעם פּלאַן פון אָנגריפֿ, וואָס האָט געפֿירט און האָט, ווי איר ווייסט, שוין געבראַכט צום זיג פון סאָציאַליזם אין אונדזער לאַנד.

מיר האָבן אויסגעקליבן דעם פּלאַן פון אָנגריפֿ און זײַנען אַוועק פאָרויס מיטן לעניניש וועג, אָפּשטויסנדיק אָפּ צוריק די ראָזיקע כאַווײרים, ווי מענטשן, וואָס האָבן געזען קוים עפּעס בלויז בא זיך אונטער דער נאָז, אָבער האָבן פֿאַרמאַכט די אויגן אָפּ דער נאָענסטער צוקונפֿט פון אונדזער לאַנד, אָפּ דער צוקונפֿט פון סאָציאַליזם אין אונדזער לאַנד.

אָבער די ראָזיקע כאַווײרים האָבן ניט שטענדיק זיך באַגרענעצט מיט קריטיק און פּאַסיווע ווידערשטאַנד. זיי האָבן אונדז געדראָט אופֿהויבן אַן אופֿשטאַנד אין פּאַרטיי קעגן צענטראַל־קאָמיטעט. נאָך מער: זיי האָבן געדראָט דעם־יענעם פון אונדז מיט קוילן. ווײַזט אויס, אַז זיי האָבן גערעכנט אָנשרעקן אונדז און צווינגען אונדז אָפּקערן פון לענינישן וועג. די ראָזיקע מענטשן האָבן, ווײַזט אויס, פֿאַרגעסן, אַז מיר, באָלשעוויקעס—זײַנען מענטשן פון אַ באַזונדער שניט. זיי האָבן פֿאַרגעסן, אַז באָלשעוויקעס ווערן ניט אָנשרעקן ניט מיט שוועריקײַטן, ניט מיט דראָונגען. זיי האָבן פֿאַרגעסן, אַז אונדז האָט געשמידט דער גרויסער לענין, אונדזער פירער, אונדזער לערער, אונדזער פֿאָטער, וואָס האָט ניט געוווּסט און האָט ניט אָנערקענט קיין מוירע אין קאַמף. זיי האָבן פֿאַרגעסן, אַז וואָס שטאַרקער עס יושען די סאָנים און וואָס מערער עס פֿאַלן אַרײַן אין היסטעריקע די קעגנער אינעווייניק פון דער פּאַרטיי, אַלץ מער ווערן אָנגעגליט די באָלשעוויקעס פֿאַרן נײַעם קאַמף און אַלץ האַסטיקער באַוועגן זיי זיך פאָרויס.

פֿאַרשטייט זיך, אַז מיר האָבן אַפילע ניט געטראַכט צו פֿאַרקערעווען פון לענינישן וועג. נאָך מערער, פֿאַרפֿעסטיקנדיק זיך אָפּ דעמדאָזיקן וועג, זײַנען מיר נאָך האַסטיקער אַוועק פאָרויס, אָפּראַמענדיק פון וועג אַלע און אַלערליי שטערונגען. עמעס, אונדז איז אויסגעקומען דערבײַ פֿאַרבײַגייענדיק אָנרײַבן די זײַטן דעם־יענעם פון די ראָזיקע כאַווײרים. אָבער מיט דעם ווע‌סטו שוין גאָרנישט מאַכן. איך דאַרף זיך מוידע זײַן, אַז איך האָב אויך צוגעלייגט אַ האַנט צו דעמדאָזיקן איניען (שטורמישע אַפּלאָדיסמענטן, הוראַ־אויסגעשרייען).

יאָ, כאַווײרים, מיר זײַנען אַוועק זיכער און האַסטיק אָפּן וועג פון אינדוסטריאַליזירן און קאָלעקטיוויזירן אונדזער לאַנד. און איצט, קען מען האַלטן דעמדאָזיקן וועג פֿאַר אַ שוין דורכגעגאַנגענעם.

איצט אַנערקענען שוין אַלע, אַז מיר האָבן זיך דערשלאָגן אָפּ דעמדאָזיקן וועג קאָלאָסאַלע דערפֿאָלגן. איצט אַנערקענען אַלע, אַז מיר האָבן שוין אַ מעכטיקע און ערשטקלאַסיקע אינדוסטריע, אַ מעכטיקע און מעכאַניזירטע לאַנדווירטשאַפֿט, אַ טראַנספּאָרט, וואָס וויקלט זיך פֿאַנאַנדער און גייט באַרג אַרויף, אַן אָרגאַניזירטע און גלענצנדיק אויסגעשטאַטע רויטע אַרמיי.

דאָס הייסט, אַז מיר האָבן שוין אין גרונט אויסגעלעבט דעם הונגער־פּעריאָד אָפּן געביט פון טעכניק.

אָבער אויסלעבנדיק דעם פּעריאָד פון הונגער אָפּן געביט פון טעכניק, זײַנען מיר אַרײַנגעטראָטן אין אַ נײַעם פּעריאָד, אין אַ פּעריאָד, וואָלט איך געזאָגט, פון הונגער אָפּן געביט פון מענטשן, אָפּן געביט פון קאַדרען, אָפּן געביט פון טוער, וואָס קאָנען אָנזאָטלען די טעכניק און באַוועגן זי פאָרויס. די זאַך איז אין דעם, וואָס בא אונדז זײַנען פֿאַראַן פֿאַבריקן און זאַוואָדן, קאָלווירטן, סאָווירטן, אַן אַרמיי. עס איז פֿאַראַן אַ טעכניק פֿאַר דעם דאָזיקן גאַנצן איניען, אָבער עס פֿעלן מענטשן, וואָס האָבן אַ גענוגע דערפֿאַרונג,

וואָס איז נויטיק פאר דעמ, קעדיי אויספרעסנ פונ דער טעכניק דעמ מאקסימומ פונ דעמ, וואָס מע קאָנ פונ איר אויספרעסנ. פריִער האָבנ מיר געזאָגט, אז „די טעכניק לייזט אלצ“. דער דאָזיקער לאָזונג האָט אונדז געהאָלפנ אינ דעמ זינ, וואָס מיר האָבנ ליקווידירט דעמ הונגער אפנ געביט פונ טעכניק און האָבנ געשאפנ א ברייטסטע טעכנישע באזע אינ אלע טעטיקײַט־צווײַגנ אפ צו באוואָפענענ אונדזערע מענטשנ מיט ערשטקלאסיקער טעכניק. דאָס איז זייער גוט. אָבער דאָס איז נאָכ ווײַט און ווײַט ניט גענוג. קעדיי צו ברענגענ די טעכניק אינ באוועגונג און אויסנוצנ זי ביזנ דעק, זײַנענ נייטיק מענטשנ, וואָס האָבנ באַהערשט די טעכניק, זײַנענ נייטיק קאדרענ, וואָס זײַנענ פייִק צו באהערשנ און אויסנוצנ די דאָזיקע טעכניק, לויט אלע קלאָלימ פונ קונסט. טעכניק אָנ מענטשנ וואָס האָבנ באַהערשט די טעכניק—איז טויט. טעכניק אינדערשפיצ מיט מענטשנ, וואָס האָבנ באהערשט די טעכניק, קענ און דארפ ווײַזנ וווּנדער. ווענ אפ אונדזערע ערשטקלאסיקע זאוואָדנ און פאבריקנ, אינ אונדזערע סאָווירטנ און קאָלווירטנ, אינ אונדזער רויטער ארמיי וואָלט געווענ א גענוגע צאָל קאדרענ, וואָס זײַנענ פייִק צו אָנזאָטלענ די דאָזיקע טעכניק, וואָלט אונדזער לאנד באקומענ אנ עפעקט אינ דרײַ מאָל און אינ פיר מאָל א גרעסערנ פונ דעמ, וואָס זי האָט איצט. אָט פארוואָס דער טראָפ דארפ איצט געמאכט ווערנ אפ מענטשנ, אפ קאדרענ, אפ טוער, וואָס האָבנ באהערשט די טעכניק. אָט פארוואָס דער אלטער לאָזונג—„די טעכניק לייזט אלצ“, וואָס איז אנ אָפשפיגלונג פונעמ דורכגעגאנגענעמ פעריִאָד, ווענ בא אונדז איז געווענ א הונגער אפנ געביט פונ טעכניק,—דארפ איצט פארביטנ ווערנ אפ א נײַעמ לאָזונג, אפנ לאָזונג וועגנ דעמ, אז „קאדרענ לייזנ אלצ“. אינ דעמ איז איצט דער איקער.

צי קענ מענ זאָגנ, אז אונדזערע מענטשנ האָבנ פארשטאנענ און באנומענ פולשטענדיק די גרויסע באדײַטונג פונ דעמ דאָזיקנ נײַעמ לאָזונג? איכ וואָלט דאָס ניט געזאָגט. אינ קענגפאל וואָלטנ מיר ניט געהאט יענע העסלעכע באציִונג צו א מענטשנ, צו קאדרענ, צו טוער, וואָס מיר זענ ניט זעלטנ אינ אונדזער פראקטיק. דער לאָזונג „קאדרענ לייזנ אלצ“— פאָדערט, אז אונדזערע אָנפירער זאָלנ ארויסווײַזנ די סאמע זאָרגזאמע באציִונג צו אונדזערע טוער, צו די „קליינע“ און „גרויסע“, אפ וועלכנ געביט זיי זאָלנ ניט ארבעטנ, זיי זאָלנ זיי אויסכאָוועכ זאָרגזאמ, זיי זאָלנ זיי העלפנ, ווענ זיי נייטיקנ זיכ אינ שטיצע, סטימולירנ זיי, ווענ זיי ווײַזנ ארויס די ערשטע דערפארונג, ארויסרוקנ זיי פאָרויס א.א.וו. אָבער אינ דערווירקלעכקײַט האָבנ מיר אינ א גאנצע ריי פאלנ פאקטנ פונ הארצלאָזביוראָקראטישער און מאמעש העסלעכער באציִונג צו טוער. דערמיט, אייגנטלעכ, דערקלערט זיכ טאקע, וואָס אָנשטאָט צו דערלערנענ די מענטשנ און נאָכנ דערלערנענ זיי שטעלנ זיי אפ פאָסטנס, ווארפט מענ זיכ אָפט מיט מענטשנ ווי מיט פעשקעס. שעצנ מאשינעס און ראפאָרטירנ וועגנ דעמ, וויפל טעכניק איז בא אונדז פאראנ אפ די זאוואָדנ און פאבריקנ,— האָט מענ זיכ אויסגעלערנט. אָבער איכ ווייס ניט קיינ איינ פאל, ווו מע זאָל פונקט אזוי גערנ ראפאָרטירנ וועגנ דעמ, וויפל מענטשנ מיר האָבנ אויסגעכאָוועט אינ אזא און אזא פעריִאָד, און וויִאזוי מיר האָבנ געהאָלפנ די מענטשנ אינ דעמ, אז זיי זאָלנ וואקסנ און פארהארטעוועט ווערנ אינ דער ארבעט. מיט וואָס דערקלערט זיכ עס? דאָס דערקלערט זיכ מיט דעמ, וואָס בא אונדז האָט מענ זיכ נאָכ ניט אויסגעלערנט צו שעצנ מענטשנ, צו שעצנ טוער, צו שעצנ קאדרענ.

איכ דערמאָנ זיכ א פאל אינ סיביר, ווו איכ בינ געווענ איינ צײַט אינ פארשיקונג. עס איז געווענ אינ פרילינג אינדערצײַט פונ א געוויסער. 30 מענטשנ זײַנענ אוועק אפנ

טײַכ כאפנ דאָס געהילצ, וואָס עס האָט אוועקגעטראָגנ דער צעבושעוועטער קאָלאָסאַלער טײַכ. פאַרנאַכטצײַט האָבנ זײ זיכ אומגעקערט אינ דאָרפ, אָבער אָנ אײנ כאַווער. אפ דער פראַגע וועגנ דעם, וו איז דער דרײַסיקטער, האָבנ זײ גלײַכגילטיק געענטפערט, אז דער דרײַסיקטער „איז געבליבנ דאָרט". אפ מײַנ פראַגע: „וואָס הײסט עס געבליבנ?" האָבנ זײ מיטנ זעלבנ גלײַכגילט געענטפערט: „וואָס איז דאָ נאָכ צו פרעגנ, דערטרונקענ געוואָרנ הײסט עס." אונ דאָ האָט אײנער פונ זײ אָנגעהויבנ אײַלנ זיכ ערגעצ, דערקלערנדיק, אז „מע וואָלט געדאַרפט גײנ אָנטרינקענ די קליאַטשע". אפ מײַנ פאַרוואָרפ, אז דאָס פי זשאַלעווענ זײ מער ווי די מענטשנ, האָט אײנער פונ זײ געענטפערט, באַ דער אַלגעמײנער באַגיטיקונג פונ די איבעריקע: „וואָס האָבנ מיר צו זשאַלעווענ זײ, די מענטשנ? מענטשנ קאָנענ מיר שטענדיק מאַכנ, אָבער א קליאַטשע... פרווו אָקאָרשט מאַכנ א קליאַטשע" (א נ אלגעמײנע אופלעבונג אינ זאל). אָט האָט איר א שטריכ, קענ זײַנ א ווײניק באַדײַטנדיקער, אָבער א כאַראַקטעריסטישער. מיר דוכט אז די גלײַכגילטיקע באַציִונג פונ אײניקע אונדזערע אָנפירער צו מענטשנ, צו קאַדרענ אונ דאָס ניט קאָנענ שעצנ מענטשנ איז אנ איבערבלײַבעניש פונ יענער מאָדנער באַציִונג פונ מענטשנ צו מענטשנ, וואָס האָט זיכ אויסגעדריקט אינ דעם נאָרוואָס דערציילטנ עפּיזאָד פונ ווײַטנ סיביר.

איז אָט, כאַווײרים, אויב מיר ווילנ מיט דערפאָלג אויסלעבנ דעם הונגער אפנ געביט פונ מענטשנ אונ דערשלאָגנ זיכ, אז אונדזער לאַנד זאָל האָבנ א גענוגע צאָל קאַדרענ, וואָס זײַנענ פײִק צו באַוועגנ פאָרויס די טעכניק אונ לאָזנ זי אינ גאַנג,—דאַרפנ מיר פריִער פונ אַלצ זיכ אויסלערנענ שעצנ מענטשנ, שעצנ קאַדרענ, שעצנ יעדנ טוער, וואָס איז פײִק צו ברענגענ נוצנ אונדזער אַלגעמײנער זאַכ. מע דאַרפ ענדלעכ פאַרשטײנ, אז פונ אַלע ווערטפולע קאַפּיטאַלנ, וואָס זײַנענ פאַראַנ אינ דער וועלט, איז דער סאַמע ווערטפולער אונ סאַמע אַנטשײדנדיקער קאַפּיטאַל—מענטשנ, קאַדרענ. מע דאַרפ פאַרשטײנ, אז באַ אונדזערע איצטיקע באַדינגונגענ „לײזנ די קאַדרענ אַלצ". וועלנ זײַנ באַ אונדז גוטע אונ פילצאָליקע קאַדרענ אינ דער אינדוסטריע, אינ דער לאַנדווירטשאַפט, אפנ טראַנספּאָרט, אינ אַרמײ,—וועט אונדזער לאַנד זײַנ אומבאַזיגבאַר. וועלנ באַ אונדז ניט זײַנ אַזויגע קאַדרענ, וועלנ מיר הינקענ אפ בײדע פיס.

פאַרענדיקנדיק די רעדע, דערלויבט אויסרופנ א טאָסט פאַרנ געזונט אונ פאַר די דערפאָלגנ פונ אונדזערע אַרויסגעלאָזניקעס־אַקאַדעמיקער, פאַר דער רויטער אַרמײ! איכ ווינטש זײ דערפאָלג אינ דער זאַכ פונ אָרגאַניזירנ אונ אָנפירנ מיט דער שוצ פונ אונדזער לאַנד!

כאַווײרים! איר האָט געענדיקט א הויכשול אונ באַקומענ דאָרטנ די ערשטע פאַרהאַרטעוועסקײַט. אָבער א שול—דאָס איז בלויז א צוגרײט־שטופּע. די עמעסע פאַרהאַרטעווועסקײַט פונ קאַדרענ באַקומט זיכ באַ דער לעבעדיקער אַרבעט, אויסער דער שול, אינ קאַמפ קעגנ שווערִיקײַטנ, באַם בײַקומענ שוועריקײַטנ. געדענקט כאַווײרים, אז בלויז יענע קאַדרענ זײַנענ גיט, וואָס האָבנ ניט מורע פאַר קײנ שוועריקײַטנ, וואָס באַהאַלטנ זיכ ניט פונ שוועריקײַטנ, נאָר פאַרקערט, זײ גײענ אַנטקעגנ די שוועריקײַטנ, כדי צו בײַקומענ אונ ליקווידירנ זײ. בלויז אינ קאַמפ קעגנ שוועריקײַטנ ווערנ געשמידט עמעסע קאַדרענ. אונ אויב אונדזער אַרמײ וועט האָבנ א גענוגע צאָל עמעסע פאַרהאַרטעוועטע קאַדרענ—וועט זי זײַנ אומבאַזיגבאַר.

פאַר אײַער געזונט, כאַווײרים! (שטורמישע אַפּלאָדיסמענטנ פונעם גאַנצנ זאַל. אַלע שטעלנ זיכ אונ מיט הויכע הוראַ־אויסגעשרײענ באַגריסנ זײ דעם כ׳ סטאַלינ).

**ל. קוויטקאָ**

# באַרג און טאָל [1]

די ביימער צעשויבערט, דער הימל פארגאָסנ,
מיט וואָלקנס, מיט נעצנ פונ קריכעקנ אָסענ,
ווי גלייַכ ניט געווענ גאָר קיינ זונ אונ קיינ שטערנ.
אונ יוינע האָט איצט זיכ א וואָרפ געטאָנ לערנענ.
פאראנ באנאכטיקע קורסנ געהיימע
פאר ארבעטער יונגע. איז יוינענ דאָרט היימלעכ.
דער לערער שוינ איינמאָל א לערער פונ יענע,
וואָס ליכטלעכ צעשטעלט ער אינ קאָפ סע זאָל ברענענ.

אָט גייט איצטער יוינע פונ לערנענ פונ שפעטנ,
כאָטש שווער הייַנט געארבעט אינ „טרור״, נאָר סע פרייט אימ.
ער טיאָפּקעט אינ נעצנ, סע בילט פונ די הויפנ,
זייַנ קינ שנייַדט די ווינטנ, וואָס פייַפנדיק לויפנ.

„איז הייסט עס, מיר גייענ אינ קריג, אינ געפארנ,
„ווײַל קייסער, לויד־דזשאָרזש אונ ווילהעלמ, פואנקארע
„זיכ רייַסנ פאר מארקנ, געשעפטנ מיט לענדער?!
„נאָר פּאָשעט! ווי זייַדמאנ, לעמאָשל, ווי הענדלער.
„מע גייט ניט אליינ, נאָר מע שיקט דאפקע יענעמ,
„די אָרעמע מאסנ מע שיקט אינ געהענעמ,
„איינ מאסע די צווייטע אפ טויט זאָל צעשטערנ
„אז אייגענע שלעגנ זאָלנ רייַכער נאָכ ווערנ!״

איצט ווייסט ער שוינ עפּעס. אונ אסיע מאריאס?
צי ווייס זי? מיסטאָמע, זי ענדיקט גימנאזיע.
וואָס פלוצימ דערמאָנט זיכ? אינ הארצ שעמערירט אימ,
אימ דוכט, אז זי נעמט אימ געארעמ, זי פירט אימ.
אונ ער האָט קיינ צייַט ניט, זאָגט ער איר פריילעכ:
„געארעמט צו גייענ—הייסט גייענ פאמעלעכ״.

---

[1] פונ בוכ „יוינע״.

זי זיצט אין אַ בריטשקע מיט דאָדלען, איר כאָסן?
איז זאָל זי זיך, זאָל זי. ער טרײַבט די פֿאַרדראָסן.
זײַן קין שנײַדט דעם ווינט און דעם כאַשכעס אַפֿ וועגן
און גוטע געפֿילן אים ראַשן אַנטקעגן:
זי זוכט ניט קיין כאָסן, זי טרײַבט גלאַט לעצאָנעס,
איז קלוג ווי אַ רוך, און אַפֿ שפּאַס אַ באַלאָנעס.
זי גייט דאָך, זי קומט דאָך צום „טרוד" אָפּט „שפּאַצירן", —
איז דאָדל פֿאַר איר נאָר אַ גוטע מאַסקירונג.

זי קומט אָפּט אַראָפּ אינעם טאָל, אין דער נידער.
דאָרט טליִעט אַ פֿײַער, דאָרט רודערט שוין ווידער.
פֿון ערגעץ, פֿון טורמעס, פֿון אונטער די שפּיון
האָט שפּאַק אין דער שטיל זיך דאָ ווידער באַוויזן.
אַן אַרבעט, אַ הייסע פּאַנאַנדערגעוויקלט,
געהיים דיסקוסירט און פֿאָרמירט באָלשעוויקן.
און יוינע אין זעלכע דיסקוסיעס פֿאַרליבט איז,
אין אומרו, וואָס ווערט אין די אַרבעטער־שטיבער.
אַז אַרבעטער פּראָסטע — דאָס זעט ער צום ערשטן!
— באַטראַכטן גאָר פּאָשעט דעם גורל פֿון הערשער,
די פּויערן־לאַגע, די ראָליע פֿון מאַסן,
דעם מוז פֿון אַ גרויסן געשלעג צווישן קלאַסן.
בײַ טשײַניקעס טיי און בײַ רויכיקע ליכטלעך,
באַטראַכט מען די פּראָנטן, די גענג פֿון געשיכטע.
און שפּאַק דאָרט, ער שטרײַט מיט עסערן, עסדעקן,
דעם „בונד" ער צעטראַסקעט און ווערטער אים קלעקן
זיך רײַסן מיט קריינען, קלימענקען, מיט בערן,
און וואָס פֿאַר אַ זאַכן קומט אויס פֿון אים הערן!
קומט יוינע אין שטיבעלע־נעסט אַ פֿאַרטראַכטער
— אַפֿ שמאַטע־געלעגער ער לייגט זיך אַ וואַכער,
מיט איבערפֿולט האַרץ פֿון געהײמע פֿאַרלאַנגען,
אַפֿ קורצן טאָפּטשאַנדל צעלייגט זיך אַ לאַנגער,
און הערט אויס די קורצע, פֿאַרדומפּענע קרעכצן
דער מאַמעס, דער וועשערקע זיידנמאַנס, וואָס לעכצט דאָרט
די שײַן גייט איר אויס פֿון די אויגן די קראַנקע,
און בלינד וועט זי ווערן, דער ווייטעק נאָר צאַנקט נאָך.

און נעכע צופֿוסנס דער מאַמען, — זי שלאָפֿט שוין,
אין שטויביסן קליידל, אין שטויביקער קאָפּטע,
אַזוי ווי געקומען פֿון טאָג־אַרבעט שווערער,
אַזוי זיך אַרײַנגעלייגט. כראָפּעט זי בעריש

זי האלט אפּן הארצן א האנט א פּארגרעבטע,
פון שמוציקער, זאלציקער ארבעט צערעפּעט.
און יוינגע, ער קוקט אפּ איר, דרימלט א מידער,
און פלאָנטערט אינ דרימל א נאָגנדיק לידל.

— וואָס ווילסטו זײַן,
וואָס ווילסטו זײַן,
מײַנ שוועסטערקע נעכע?

— וואָס וויל איכ זײַנ? —
באַמ נאָגיד א קעכנ, —
דאָס וויל איכ זײַנ.

— דער גוויר וועט דיר שלאָגנ
מיט די פּאנטאָפל.
— כ׳וועל דאָרטנ עסנ
פיש מיט קארטאָפל.

— וואָס ווילסטו זײַנ,
וואָס ווילסטו זײַנ,
מײַנ שוועסטערקע נעכע?

— וואָס וויל איכ זײַנ? —
באַמ נאָגיד א קעכנ, —
דאָס וויל איכ זײַנ.

— די גווירנטע וועט
בא די צעפּלעכ דיכ רײַסנ!
— כ׳וועל דאָרטנ טראָגנ
א פּארטעכ א ווײַסנ.

וואָס ווילסטו זײַנ,
וואָס ווילסטו זײַנ,
מײַנ שוועסטערקע נעכע?—

— וואָס וויל איכ זײַנ?
באַמ נאָגיד א קעכנ,
דאָס וויל איכ זײַנ.

די זינגדעלעכ וועלנ
בעזווינעס דיר מאכנ!
— אנ אָרעמע מויד
קענ נאָר וויינענ און לאכנ.

— וואָס ווילסטו זײַן,
וואָס ווילסטו זײַן,
מײַן שוועסטערקע נעכע?

— וואָס וויל איך זײַן?
באם נאָגיד א קעכין, —
דאָס וויל איך זײַן.

— די טעכטערלעך וועלן
דאָס פּאָנעם דיר שווארצן,
— וועל כ'זיך באוואשן
מיט בלוט פונעם הארצן.

סע רוט ניט דער טאָל דאָ, סע קאָכן געבליטן:
סע קומען אלץ מער און מער אינוואלידן,
סע גייט אין זאוואָד צו א שטרײַק, צו האריגעס;
עס רופן עסערן, עסדע־מענשעוויקעס
אלץ ווײַטער צו הילף דער מילכאָמע זיך שטעלן, —
ביז זיגרײַכן סאָף צום באָספּאָר דארדאנעלן!
און נאָר באָלשעוויקעס—זיי רופן די מענגעס
פארוואנדלען דעם קריג אין א קריג קעגן הענקערס.
און מיטינגלעך מאכט מען און בלעטלעך פארשפּרייט מען,
און גרויס עפּעס טוט מען, און גרעסערס נאָך גרייט מען.
עס טוען בא זיידמאנס א ציטער די גווידערס,
מע טראָגט צום זשאנדאר־שעף דאָס הארץ פול מיט שווידער.
„מיר נעמען אָן מיטלען. נאָר שטיל זײַן, ניט רייצן!..
„דאָס פאָלק איז הײַנט נערוונע, וואָס עפּעס,—צעגייט זיך.
„די הייסערע איינציקווײַס איבערצוכאפּן
„און שיקן אהינצו!... די דײַטשן צעקלאַפּן.
„די אנדערע.. האלטן דערווײַל אין רעזערוון.
„דעריקער ניט רייצן, דאָס פאָלק איז הײַנט נערוונע."

און איינמאָל באנאכט איז פּאָליציע געקומען
מיט ביקסן אין טאָל, אין די שטיבער די קרומע
און מענטשן פארנומען אין אײַלעניש גרויסער,
געפירט זיי צום בארג איבערן פינצטערן דרויסן,
און יונגע איז פרײַלעך פון קורסן געגאנגען
אין שטיבל ארײַן און געוואָרן געפאנגען.
מע האָט זיי צעשיקט אין בײַפראָנטישע טיילן
די קעפּ די בונטארישע דאָרטן צו היילן.

עס ברענט ניט קיין שטוב, וואָס דו קענסט זי פארלעשן.
עס ברענען די לענדער, די ערד מיט די מענטשן.

עס ברענען פון ווייטיק און צאָרן מיליאָנען
צערודערטע הערצער,—געוועגדעטע צו טראָגנען.
פאַר אומגליק פון מאַסן מע פאָדערט צעצאָלונג.
מע פאָדערט, מע פאָדערט, סע קאָכט אין די טאָלן...

* * *

סע רוט ניט דער באַרג מיט די לויכט-מאַגאַזינען,
סע פליִען קאַרעטעס מיט גומענע שינעס.
ביליאַרדן און שענקלעך אָנופּהערלעך קנאַקן
אין רויש פון מוזיק און אין קאָרטן מע האַקט זיך.

און סטראַזשניקעס שטייען אָפּ וואַך מיט נאַהײַקעס,
גייט דאָדעק אַרויס אַפּ דער הויפּט-גאַס פאַרדײַגעט׳
ער שטייט אַפּן ראָג און די דײַגעס אים פּלאָגן:
צי גייען אין באַר, צי נאָך אסיען זיך יאָגן?
די ליבע, זי פירט צו אַנטדעקונגען נײַע,
ס׳האָט דאָדעק אַנטדעקט, און איז גוואַלדיק פאַרשמײַעט —
וואָס האָט ער געוווּסט ביז דער ליבע צו אסיען?
זײַן גאַנג איז געווען—ביליאַרד און גימנאַזיע —
און איצט, אַז ער יאָגט זיך די אסיע צו זוכן,
דערזעט ער דעם טאָל דאָ, אַ גאַנצע וועלט ברוכוואַרג!
דערזעט ער צום ערשטן, צום ערשטן, אָ מאַמע, —
אַזויפיל פאַרפינצטערטע מענטשן צוזאַמען!
אַזויפיל קאָנורעס, באַדרערדיקע כאַטעס,
און קינדער אַזוי פיל, נאָר ביינער אין שמאַטעס
ווער האָט זיי באַזעצט אין די גוואַדזיקע מיסטן,
מע אַרבעט דאָך שטענדיק, איז וווּ די פאַרדינסטן?
ס׳איז אַרבעטער, הייסט עס, פאַר זיי האָט מען מוירע?
פון זיי, הייסט עס, גייט צו דעם באַרג, מאָרעשכוירע?

באַם באַרג איז נאָך טאָג און אין טאָל איז שוין טונקל,
עס גליטשט זיך דער שוך, ניט געוווינט צו דעם טונקעכץ.—
וואָס קריכט זי אַהערצו, די אסיע, ווער שיקט זי,
מעשוגענערווײַס, אַפּ צו ווערן דערשטיקט דאָ.
פאַרפלאָנטערטע ליקלעך, גאַזלאָנישע בליקן,
מע קען דיך אַ כאַפּ טאָן אַזוי און דערשטיקן.

ער גייט און ער האַלט זיך, גאַנץ האַרט באַ די ווענטלעך,—
און פּלוצים, אַ שײַן טוט, ווי עפּעס באַקענטלעכס.
„—מײַן רעפּעטיטער וואָס טוט דאָ מײַן דײַטשל?!“

און דאָדעק פאַרלויפט אפן דאָג, שיר צעשרייט זיך:
וואָס קריכט ער אהער. זייער דייטש, אין די קויטן!
ווי וואגט ער פאַרלאָזן די הויפּישע פּלויטן"!

נאָר יענער ניט אומגעקוקט האָט זיך, פאַרשווינדן,
„אין ד'רהיים עס דערציילן, א פאַס פון אים שינדן!"
און דאָדעק גייט ווייטער און מערער נאָך שרעקט זיך,
ער זוכט לויט אן אדרעס און ענדלעך דערפרעגט זיך:
אריין אין א שטוב, הויבט זיך אוף א פאַרשווינדל,
פרעגט דאָדעק אפּ אסיען, נאָר יענער, ער שטוינט גאָר:—
"נישטאָ דאָ אזאמינ—מע קען ניט קיין אסיע".
בלייבט דאָדעק באם טיר, און א נאָגל ער בייסט זיך,
ווייל פאַרט דאכט זיך דאָדלען אין אלקערל, דאכט זיך,
באוועגט זיך א קענטלעך געשטאַלטל, ער טראַכט זיך:
„סאיז אסיע, ס'איז אסיע, ס'איז אסיע דאָרט דרייט זיך".
— „ניטאָ דאָ אזאמינ, ניטאָ דאָ און גייצעך.."

י. ראבינ

# דער אָדעסער גאסט [1]

אינ שטוב בא פּיַוולענ איז א גאסט. דער וויַטער קאָרעוו פונ אָדעס איז אהער געקר־מענ זיכ צום פריזיוו שטעלנ.

א הויכער. צוליב זיַנ הויכקיַט זעט ער אויס ווינציק ליַביק. פּעכיק שווארצע האָר. שווארצע אויגנ. קליינע קורצינקע שווארצע וואָנצעלעכ. ער שלעפּט נאָכ די רעכטע פוס.

אָנגעקומענ איז ער פלוצלינג. איטשע אונ ציוויע האָט אים קוים דערקענט. איינס אָבער האָבנ זיי גליַיכ באמערקט.

— ביסט א מיוונ—האָט געזאָגט ציוויע צו איטשענ—די פוס זיַנע... א פריזיוו־פוס. ווי איכ געדענק האָט ער געשלעפּטביידע פיס גליַיכ.

— ניט מיַנע פיס—האָט געענטפערט איטשע—זאָל ער זיי שלעפּנ ניט גליַיכ.

דער אָדעסער גאסט איז געקומענ אינ ווייכע שטיוול מיט גלאנציקע כאָליעוועס. אינ א וויַסנ קאָלנער, אינ א קאָלירט וועסט מיט גלעזערנע געצאצקעטע קנעפּלעכ.

פּיַוול האָט זיכ מיטנ גאסט זייער דערפרייט. ער האָט זיכ געגרייט בא אים אסאכ אויספרעגנ... אונ אפילע אליינ אויכ עפּעס דערציילנ...

דעם ערשטנ שאבעס האָט פּיַוול באמערקט, אז דער גאסט גייט זייער אָפּט אהינ... וווהינ דער קייסער גייט צופוס.

אפילע דער פארטראכטער איטשע האָט עס באמערקט.

— ניט געוווינט, אפּאָנעם, צו אונדזערע עסנס.—האָט ער געזאָגט—פארשאָט...

באטאָג האָט אָבער פּיַוול דערזענ, אז דורכ די שיטערע ברעטלעכ פונעם אָפּטריט־טירל שפּארט א פּאפּיראָסנ־רויכ. ער האָט אָפּגעוווארט דעם גאסט אונ אים געזאָגט:

— בלאָזט בעסער דעם רויכ אינ ארבל... דורכ די שפּאלטנ קריכט ער...

דער גאסט האָט א צי געטאָנ די רעכטע פוס אונ געכליבנ שטיינ איבעראשט.

— וואָסער רויכ?...

— פונ די פּאפּיראָסנ.

— איכ רויכער דענ? שאבעס!

— נו יאָ, כ'ווייס אז שאבעס. בלאָזט דעם רויכ אינ ארבל. שכיינים וועלנ באמערקנ...

— דער טאטע ווייס?

— זאָגט אים—וועט ער וויסנ.

— אונ דו?

---

[1] קאפּיטלענ פונ א ראָמאַנ.

— איכ בינ ניט זיַינ שאמעס.

דער גאסט איז גלײַכ געװאָרנ פיַיװולס א גוטער פריַינט. דעמ גאסט איז סיַיװוי געװענ אומעטיק. ער האָט גענומענ פארפירנ מיט פיַיװולען שמועסנ, האָט אימ צוגעזאָגט שענקענ זיַינ זייגער פארנ אָפּפאָרנ. נאָר שוינ אינ דעמ זעלבנ אָװנט האָט אימ פיַיװול פיַינט גע־קראָגנ. אינ דעמ זעלבנ שאבעס אָ׳נ אָװנט האָבנ זיי בײדע אָנ אופהער זיכ געדרייט חינ אונ צוריק איבערנ אלטנ בעסאלמענ געסל.

די אָנגעצונדענע שאבעס צו נאכטיקע לעמפלעכ אפ דער איינ זיַיט באװיגנטנ געסל קוקנ אינדערוואָכנדיק ארויס פונ די טונקעלע פארזאָרגטע פענצטער. די ענגע הויפנ מיט צעטראָטענעמ אונ פארפלעקטנ שניי שטייענ אומעטיקע אונ פארלאָזטע. דורכנ צעשעדיקטנ בעסאלמענ־פארקנ זעט מענ ווי אויסגעקרימטע, אויסגעבויגענע אונ צעוואלגערטע מאצייװעס רוקנ זיכ ארויס פונ אונטערנ שניי ווי האָרבאטע באשעפענישנ.

א קינד לויפט דורכ די גאס. ער האלט זיכ פעסט בא די ציצעס. ער פארמיַיסט אינ שרעק שטארק דעמ קאָפּ צומ באװיגנטנ זיַיט געסל—ער זאָל דעמ בעסאלמענ ניט אָנקוקנ. ער מורמלט אינ ציטער „שמא יִסראָעל”. דער אלטער שאמעס, אפ איינ אויג, קערט זיכ אומ דער לעצטער אהיימ פונ סאָלראטסקן בעסמעררעש. זיַינע שאבעסריקע הארטע שטיװל סקריפּענ. ער שטעלט זיכ אָפּ אינמיטנ געסל אונ נעמט לאנג זיכ שנײַצנ די נאָז מיט פיַי־פעריַי אונ כריפּ. דערנאָכ ווישט ער אָפּ די פינגער אָנעמ בעסאלמענ־פארקאנ אונ נעמט רוּק וויַיטער גיינ מיט הארטנ אונ ראציקנ סקריפּ.

— אומעטיק גוואלדיק בא איַיכ אינ שטאָט.—זאָגט דער גאסט.

— פארוואָס?

דער גאסט ענטפערט ניט אפ דער פראגע אונ זעצט פאָר זיַינס.

— מיינסט כ׳זאָל וועלנ קענ איכ דאָ עפּעס ניט פארדרייענ... נאָכ מיר שטארבנ וויַיב־לעכ אינ די גאסנ...

— אָט לעמאָשל—זעצט ער פאָר—דאָס יונגע וויַיבל, וואָס אנטקעגנ איַיער פענצטער... כ׳זאָל נאָר איינמאָל ארײַנגיינ עפּעס מיט א טערעצ, גיי איכ דורכ אלע טירנ. א מאָרנע פאָלק וויַיבלעכ, זיי האָבנ ניט ליב זייערע מאנענ... אונ פארוואָס? אפּאָנעמ א שטראָף פונ גאָט.

ער האָט א קוק געטאָנ אפ דעמ שטיקל פארקילטער לעוואָנע אונ אומדערווארט א פרעג געטאָנ:

— גלויבסט אינ גאָט? איכ ניט! אינ אָדעס גלויבט קיינער ניט... נאָר א נאר גלויבט. פיַיוולענ איז עס געפעלנ. ניט ווייַל ער גלויבט ניט אינ גאָט. די זאכ האָט ער נאָכ ביכלאל ניט באשלאָסנ. ריכטיקער: ניט געטראכט וועגנ דעמ. געוווסט האָט פיַיוול: ניט גלויבנ אינ גאָט, רויכערנ אומ שאבעס... דאָס שמעקט שוינ מיט בירזשע, מיט פרומעלעס כאוויירימ אונ כאווערטעס. דאָס ווייס פיַיוול גראָד.

— לויט מיַינ כעזשבנ—זאָגט דער גאסט, וואָס איז א ליבהאָבער פונ ריידנ—לויט מיַינ כעזשבנ דארפ קיינ גאָט אינגאנצנ ניט זיַינ.

— אינגאנצנ ניט?

— איכל דיר ברענגענ בײַשפּילנ אפ אלע פינגער. לעמאָשל אזוי... איכ דארפ געלט. מאכ איכ א פּאָשעטע פּראָבע. גאָט, זאָג איכ, שיק מיר א פינפ־אונ־צוואנציקער וועל איכ ויסנ, אז דו ביסט טאקע פאראנ. שיקט ער ניט. פּרוּוו איכ אנדערש. גאָט, זאָג איכ, אויב דו ביסט טאקע פאראנ דערלאנג מיר א פלעמ אינ באק, אָדער ברעכ מיר אויס א פוס.

שאַ, וואַרפ מיר אַ דונער אין האַרצן. גיב עפּעס אַ סימען, אַז דו לעבסט. העלפט עס ניט. ווער איך שוין בייז און טראַכט מיר דעמלט: ווילסט זיך מיט גוטן ניט אָפּרופן, וועל איך דיר מיט בייזן נעמען. זידלעריי פאַרשוויַיגט שוין קיינער ניט. קורץ, נעם איך אים דעמלט זידלען. ביסט, זאָג איך, אַ בייסטרוק, אַ מאַמזער, אַ נעקייווע, אַ גאַנעוו... שווַייגט ער אַלץ. נו אויב אַזוי, זאָג איך, דעם לעצטן מיטל, איך וועל זיַין מאַמען פאַרשטעפּען — דאָ וועט שוין קיין אָרנטלעכער מענטש ניט אויסהאַלטן. גאָט, זאָג איך, זאָל איך אַזוי דער־לעבן איבעראַיאָר, ווי איך האָב דיַין מאַמען געקיצלט אונטער די פּאַכוועס. הערסטו, ער זאָל כאָטש אַ פינטל טאָן מיט אַן אויג, נעכטיקע טעג. נו, האָסטו ניט דעם בעסטן סימען?..

דער גאַנצער איַינפאַל איז פאַר פיַיוולען געווען ניַי. פיַיוול מיינט אָבער, אַז וויבאַלד אין גאָט גלויבט ער ניט, פּאַפּיראָסן שאַבעס רויכערט ער... וואָלט ער שוין געמעגט צוגיין נעענטער צום איניען. צו דער סאַמער יענער זאַך... אַלנפאַלס וועט ער אים אַליין אַ פרעג טאָן.

— אַ בירזשע איז בא איַיך פאַראַן?

— וואָס דאַרפ איך זי?

— וואָס דען... נאָר אין וואַלד קלייַבט איר זיך?

— אַפּ קאַפּאָרעס. אַפּ קאַפּאָרעס זאָג איך דיר, וויַיל איך פאַרשטיי שוין וואָס דו מיינסט... מיינסט יענע יאָלדן... ניט פון מיַין כיידער...

— וואָס זשע דען רויכערט איר פּאַפּיראָסן אום שאַבעס און גלויבט ניט אין גאָט?

— פּאַפּיראָסן... וויַיל איך וויל. און וועגן גאָט האָב איך דיר שוין דערציילט.

— איך האָב געמיינט...

— אַ נאַר בין איך!? וואָס טויג עס מיר! הער נאָר אַ מיַיסע... קומען יאָלדן און טיַינען מיר איַין איך זאָל זיך לאָזן פירן קיַין סיביר, זיצן אין טפיסע, אָפּגעבן לייַב און לעבן, וואָס איז... אין אַ יאָר טויזנט אַרום וועל איך זיַין אַ פּאָרעץ, מיסטאָמע אַ קאַרעטע מיט דריַי פערד, מיסטאָמע דריַיצן וויַיבער, דערצו ברויט מיט פּוטער און געזונטע שמאַלץ. יעדער צו גליַיכן כיילעק, אַלעמען די זעלבע מאַנישקעס... אַ גליק איז מיר געשען.

פיַיוולען האָט עס אַ ברי געטאָן. דער גאַסט האָט אים אויפגעהערט צו געפעלן.

דער גאַסט זאָגט:

— די דאָזיקע יאָלדן מאַכן אונדז מער ניט ווי קאַליע. איך האָב זיי פיַינט!

אויב אַזוי, האָט פיַיוול קאַסדיק אַ טראַכט געטאָן, וועט ער דערציילן דעם טאַטן, אַז דער גאַסט רויכערט אום שאַבעס, ער מוז אים מיט עפּעס אָנטאָן צאָרעס, פּאַדרוס, העזעק.

פיַיוול איז אויפגערעגט, עס פאַרגייט אים אַ שטאַרקע סינע צום גאַסט, וואָס שלעפּט דעם פּריזיור־פּוס. ס'איז אים די זעלבע זאַך פיַיוולען, ווי מען וואָלט אים זאָגן, אַז זיַין טאַטע איז אַ גאַנעוו, זיַין שוועסטער אַן אויסוואָרפ, אַז ער איז אַ מאַמזער... אַ מיִעסער מענטש אָט דער קאַליקער גאַסט.

— אַ פריַיער בין איך, וואָס?—זאָגט דער גאַסט—דרייען זיך אַפּ דער בירזשע...

— טאַקע בעסער ניט—ענטפערט פיַיוול.־־מע קען די צווייטע פּוס אויסדרייען.

דער גאַסט איז געבליבן שטיין פאַרוואונדערט.

— וואָס האָסטו געזאָגט?

— כ'וועל דערציילן דעם טאַטן, אַז איר רויכערט פּאַפּיראָסן. כ'וועל דערציילן אַלעמען אַז בא איַיך איז אַ פּריזיור־פּוס. גייט איַיך צו אַנדערע קרויווים... אַפּ קאַפּאָרעס דאַרפן מיר איַיך... קוליאַווער הינטן!

פײַװל איז אװעק צוריק אהײם און געלאָזט דעם גאסט זיך ארומדרײען איבער דעם אלטנ בעסאלמענ־געסל.

אינגיכנ איז אויך דער גאסט אָנגעקומענ. פײַװל איז שוינ געלעגנ אפ זײַנ געלעגער. דער גאסט האָט צו אים גוטברודעריש געשמײכלט. געפינטלט מיט אנ אויג אונ געפּאָכעט מיט די הענט אינ אלע זײַטנ. ער האָט ארויסגעשלעפט א רובל פונ דער קעשענע אונ געוויזנ פײַװלענ. געדארפט האָט עס באדײַטנ: ביסט דאָך גאָר א קינד. מענ מאכט מיט דיר א שפּאס אונ דו... גײ רײד מיט קלײנע קינדער. נא דיר א רובל אפ פּיראָזשענעס אונ לאָמיר זײַנ קוויט. מאסקים?

— וואָס לעשט מענ ניט דעם לאָמפּ?—האָט פײַװל אויסגעשריִענ—מאָרגנ דארפ מענ ארבעטנ!

א גרויסע שטיק נאכט האָט פײַװל ניט געקענט אײַנשלאָפנ.

מיט פײַװלענ איז ביז איצט געווענ אזוי:

די בירזשע האָט ער געזענ מיט די אײגענע אויגנ. אפ א פארזאמלונג אינ וואלד איז ער אלײנ בײַגעווענ. ווי פּאָליצײ אונ קאָזאקנ פאלנ אָנ אפ דעם ארבעטער ווײס ער. ער ווײס אויך פונ קאפּיטאליסטנ אונ ארבעטער, געהערט וועגנ רעוואָליוציע.

נאָר געזאָגט וועגנ דעם אלצ האָט אים, אײגנטלעך, קײנער קײנמאָל ניט. ניט אופגעקלערט, ניט אגיטירט, ניט איבערצײַגט. ס'איז אריבער צו אים „בעיערושע" פונ שוועסטער, פונ זײערע כאווײרים, פונ דער ארומיקער סוויווע. ס'איז אים צוגעקומענ קימאט ווי, א שטײגער, געוווינהײַט. לעמאָשל, ווי אזא מינ פּאָשעטע אונ קלאָרע זאך, וואָס מענ דארפ אינ טראָיצע אינ יורזיקע קײנעמ וועגנ דעמ ניט אופקלערנ—ארבעטנ אפ פארדינענ ברויט.

אלצ איז אים דעריבער קלאָר געווענ.

ער ווײס: עלטערנ ווילנ עס ניט לײַדנ. סינדער גײענ פונ זײערע הײמענ אוועק. באלעבאטים אונ ארבעטער זײַנענ סאָנים. דאָס איז אים אלצ קלאָר געווענ. אזוי דארפ עס זײַנ. אלנפאלס, אָט זעט ער דאָך, אז אזוי איז עס.

עמעס, געשטאנענ איז עס בא אים אסאך העכער אונ וויכטיקער, ווי אלע אנדערע געוויינלעכע ארומיקע זאכנ. צוליב אסאך טײַמים.

ערשטנס, איז אינ דעם פאראנ ריזיקע. דאָס אלײנ איז שוינ גאָר א וויכטיקער איניעגשטעלסט אײַנ, ריזיקירסט.

צווײטנס, ציט עס ארײַנ, עס שלעפּט ארײַנ מיט לײַב אונ לעבנ, דאָ איז פאראנ פלינקײַט, בעריעשקײַט, אײַנפאל.

דריטנס, פילט מענ מאמעש, אז די אלע פונ דער בירזשע, פונ דער פאבריק, זײַנענ שטענדיק זיכער, אז זײערס נעמט. מע כאפּט קלעפּ, מע ווערט ארעסטירט, פארשיקט, מענ אנטלויפט פונ דער הײמ, צערײַסט מיט עלטערנ אונ פרײַנט, מע הונגערט אונ אלצ רעכנט זיך, אז זײ שפּילנ אויס, אז זײ געווינענ, אז סאָפּקאָלסאָפּ וועלנ זײ זײַנ אפנ פערד.

אונ נאָך אלעמענ איז עס א שפּיל אפ אײַנעמענ א וועלט. אראָפּוואַרפנ א קײסער פארטרײַבנ די קאפּיטאליסטנ, עס זאָל זײַנ פרײַהײַט, וואָס פרײַהײַט הײסט.

פאר פײַװלענ איז עס אלצ געווענ קלאָר.

אונ פלוצלונג... קומט אָנ א גאסט פונ אָדעס אונ גיט ביז בלוט, ביז ווײטיק א שניט ארײַנ אינ זײַנע אריבער פופצנ יאָר. אונ סקומט אים צו א נײַס: ניט נאָר גלויבנ, ניט נאָר האָפנ, נאָר אויך האסנ, האסנ, דערווידערנ, פײַנט האָבנ.

ער האָט פריִער אויך געהוסט, אז מען דארף קעמפן. נאָר קעמפן האָט מען געדארפט אלץ מיט אזוינע, וואָס אויסער זייער גאס, אויסער זייער שטוב. דער סוינע איז מיט אים צוזאמען גאָר קיינמאָל אפ דער גאס ניט בעגאנגען. ניט גערעדט מיט אים... און היינט אָט ער אים דערפילט נאָענט, אזוי נאָענט אז מען קען מיט עפעס ווארפן אין קאָפּ. אין שטוב בא אים איז ער, שפאצירט האָט ער מיט אים...

ער דערפילט א גרויסע נייטיקייט אין קענען דערווידערן, אויסלאכן, אָפּלאכן, אָפּענטפערן אזוי, אז יענעם זאָל אין דער זיבעטער ריפּ פארביינן.

וואָס אָבער זאָגן ווייס ער ניט. ער ווערט אומצופרידן, וואָס יאַן, שימשל מיינען אז אפ אים קען מען זיך ניט מער ווי פארלאָזן. פּיהול דערפילט, אז דאָ ליגט פאר אים א באליידיקונג. פארוואָס ניט מער ווי פארלאָזן, פארוואָס איז ער שוין ניט איינער פון יענע, פון יענע סאמע... יענע ווייסן וואָס ארייַנצוזאָגן... און ער—ער איז אפ העלפן. אין פאבריק העלפט ער ניסל דעם קליינעם קלאפן קעסטלעך. אין שטוב העלפט ער דעם טאטן, דער מאמען. יאַנען און שימשלען העלפט ער אויך... און ווען וועט ער שוין אופהערן העלפן און ווערן אזא ווי אלע?

אין שטוב שלאָפן אלע. די לופט איז געדיכט מיט פאפיראָסן־רויך, מיטן רייעך פון פאט און מענטשן קערפערס. פּיהול ווארפט זיך אום אפ זייַן געלעגער צונויפגעשטעלט פון טאבורעטקעס מיט א שטול.

גאָר שפּעט איז ער איינגעשלאָפן.

אפ מאָרגן, אז פּיהול איז געקומען פון דער ארבעט, איז דער גאסט געזעסן באם טיש און דערציילט פאר די שטוביקע וועגן אָדעס. ער האָט געשמאק בעקענט דערציילן. אזוי אז מען זאָל אים הערן, מען זאָל לאכן און אפילע בעטן נאָך. בא יעדער געלעגנהייט האָט ער ניט פארגעסן צוגעבן: בא אונדז אין אָדעס; בא אונדז אפ דעריבאסאָווסקע; אונדזער יאם; אונדזערע קאווענעס און דינעס; אונדזערע מיידלעך.

אז פּיהול איז אריין האָט דער גאסט איבערגעריסן זייַן דערציילן און געזאָגט צו ציוויען:

— אייער זון איז געקומען.—געזאָגט ערנסט און מיט אכטונג צו פּיהולען. דערנאָך זיך צו איטשען געווענדעט:

— פייַנע קינדער בא אייַך, רעב איטשע, גאָר פייַנע. אייער מעזיניק איז דאָך שוין א גרויסער באָכער, א ווילער באָכערל. פארן אוועקפאָרן לאָז איך אים איבער מייַן זייגער א מאסאָנע. א גוטער זייגער, אן אָדעסער... אפ דעריבאסאָווסקי געקויפט...

ער האָט ארויסגעשלעפּט פון דער וועסט־קעשענע א גרויסן זילבערנעם זייגער—א ירושע פון א זיידן. דער זייגער האָט נאָכגעשלעפּט א לאנג דין באגילדעט קייטל מיט אָנגעבונדענע שליסעלעך, מעדאליאָנטשיקעס, קאָלירטע גלאָז־שטיינדלעך.

אלע האָבן זיך פארינטערעסירט. איטשע האָט אויסגעהערט דעם גאנג פון זייגער, גע־עפנט ביידע קאפּעדעס, געציילט די שטיינער. ציוויע האָט דעם זייגער פריִער פאר אלע גענומען אין דער האנט זען צי ער איז שווער און דערנאָך גענומען זוכן די „84" פּראָבע.

— א שווערער זייגער—האָט זי געזאָגט—א פּאָנעם... א גוטער...

פּיהול האָט זיך רויִק געזעצט עסן און אפן זייגער ניט געקוקט.

„אזוי גאָר—האָט געטראכט דער גאסט—האָב איך דיך ביכלאל אין ארבל. איך האָב דיך געוואָלט פארגיסיקן... ווילסטו ניט—דארף מען ניט."

— ווילסט גאָר דעם זייגער ניט אָנקוקנ, פײַוול—האָט געזאָגט ציוויע מיט פארדרוס, ווי צוליב דעם קענ ער דעם זייגער פארלירנ.

— איכ האָב געזעג אסאכ זייגערס אפ סאבאָרנע אינ די פענצטער...

„א ווערדנער יאס, האָט א טראכט געטאָנ דער גאסט... אנ אקשנ... נאָכ א גרינער וואָרעם אונ דרייט שוינ מיטנ עק. בעסער אים פארגינקנ... ער זאָל מיטנ צונג ניט פלאפלענ".

— דעם זייגער קענ מענ גוט אפ דער אָדעסער בירזשע...—האָט דער גאסט ארויסגעזאָגט מיט א געהויבענעם טאָנ.

— וואָס רעדט איר?—האָט זיכ א כאפ געטאָנ ציוויע—א קענטיקער זייגער הייסט עס.. מיר דארפנ אים ניט. עס פעלט נאָכ צאָרעס. גענוג א טאָכטער זיצט, נאָכ א זונ אויכ, וואָס?

— וואָס הייסט, ער איז דאָכ ניט קיינ געגאנווענער... קענ מיר אימיצער זאָגנ א דייע אויב די דאָזיקע לײַט געפעלנ מיר. פאָרט ניט קיינ קאָרטנשפּילער אונ ניט קיינ גאנאָווים.

פײַוול האָט אפ אים ניט געקוקט. געווענ איז ער זיכער, אז דער אָדעסער גאסט איז כאָטש אביסעלע רויט געוואָרנ... אזא ליגנ ארײַנהאקנ...

„גיט אפ מיר אפילע ניט א קוק—טראכט דער אָדעסער—גיב א קוק... מירנ זענ וועמענ?"

— איכ אליינ בינ אויכ גאָרניט ווײַט פונ זיי. דאָס הייסט... ניט אינגאנצנ, נאָר א היפש ביסל. אזוי אז מענ זאָל עס נעמענ אפ דער וואָג...

פײַוול האָט א האָזעריקנ הייב געטאָנ דעם קאָפּ אונ מיט פינטלעכ שפּאָט אינ די פארכידעשטע אויגנ אָנגעקוקט דעם גאסט.

„סט'מיר ניט נעמענ..."—האָט א טראכט געטאָנ דער גאסט אונ גלײַכ דערפילט, ווי זײַנ פּאָנעם ווערט הייס אונ די ליפּט ארום אים איז קאליע געוואָרנ.

ער האָט טייקעפ פארויכערט א פאפיראָס.

שפּעטער איז דער גאסט ארויס שפּאצירנ. אינגיכנ איז א ייִנגל אָנגעקומענ רופנ פײַוולענ.

— מע וווארט אפ אים אפנ פישמארק...

פײַוול איז ניט געגאנגענ. נאָכדעם איז ווידער דאָס ייִנגל אָנגעקומענ:

— זייער נייטיק. ס'איז א לעבנס-פראגע...

עפּשער שימשל, עפּשער עמיצ אנדערש... איז פײַוולענ אײַנגעפאלנ אונ באלד ארויס פנ שטוב.

אפנ פארשנייטנ פישמארק, בא א פארפראָרענעם נידעריקנ טיש איז געשטאנענ ראָזע.

— פײַוול,—האָט זי געזאָגט,—כ'ווייס שוינ אלצ. כ'האָב אלצ פארשטאנענ. מיר איז געווענ אזוי שלעכט... נאָר איצט איז שוינ בעסער. איכ האָב גערעדט מיט גיטעלענ. איכ האָב איר אלצ דערציילט. אז דו גייסט צו אונדז אינ שטוב, אז דו עסט בא אונדז... הערסט וואָס זי האָט געזאָגט. כ'האָב זיכ גאָרניט גערעכט. קיינ צווייטנס גליק—האָט זי געזאָגט—וועט זי ניט שטערנ. קיינ צווייטנס גליק...

## פייסי דעם וועכטערס

פייסינ האָט מענ צו דער ארבעט אפ דער פאבריק ניט צוגעלאָזט. ער וווינט בא באקאנטע אונ שפּײַזט זיכ בא באקאנטע. ער שטייט אופ אלע פארטאָג מיטנ פײַפ פונ דער פאבריק, כאפט זיכ אפגיכ ארויס פונעם געלעגער. ער דערפילט מיט דער ווארעמער פוס דעם קאלטנ דיל אונ באלד ווערנ זײַנע באוועגונגענ לאנגזאמע, אומרויִקע אונ איבערגעשראָקענע. ער ציט לאנגזאם

ארופ די קליידער אפ זיכ. די קליידער פלאָנטערנ זיכ אינ זײַנע הענט, ווי אינ צעלאָכעס שפּילנ זיי מיט אים. אלע פרימאָרגנ געפינט ער א נײַעמ ריס אינ די קליידער, א נײַע לאָכ אינ שוכ... די באקאנטע שטייענ גרייטע ארויסצולויפנ פונ דער דושנע־ווארעמער שטוב אינעמ ווינטערדיקנ פריש־קאלטנ דרויסנ. דעמלט נעמט פּייסי זיכ שנעל אײַלנ מיטנ אָנטאָנ אונ בעט זיכ:

— ווארט אויס, ווארט אויס א רעגע...

ער לויפט מיט זיי אלע פארטאָג צו דער פאבריק.

דער ווינטער פארטאָג איז נאָכ א בלינדער. לעצטע שטערנ לעשנ זיכ ערגעץ אינ די קאלטע הויכנ, אמאָל פארכאפּט מענ א פראָסטיק ארויסגעבלויטע לעוואָנע, א דורכזיכטיקע מידע פארגייט זי ערגעץ בארג אראָפּ... דער פראָסט איז שטײַפ אונ שטיל אונ וואלגערט זיכ הינטער די פיס מיט גליטש אונ סקריפּ פונ שטילע פארשלאָסענע הײַזער לויפנ ארבעטער אײַנגעקוטעט אינ פארשיידענע אלטע בגאָדימ. עס שלאָגט פונ זיי מיט פארע דורכ נאָז אונ מויל. זיי אײַלנ זיכ אָנ רייד, אָנ איבעריקע באוועגונגענ. שנעל באוועגנ זיכ די פיס אונ דער גאנצער קערפּער וויל פארהיטנ זײַנ ווארעמקײַט, וויל נאָכ אײַנהאלטנ דעמ געמיטלעכנ נאכט־דרעמל. די פיס אײַלנ אונ דער גאנצער קערפּער פילט נאָכ אָפּט די רו פונ דער קאָלדרע איבערנ לײַב. כאָטש נאָכ א לעצטנ דרימל טאָנ, דעמ באגינענ־דרימל... אונ פונ געדאנק אליינ צעגיסט זיכ א ווארעמקײַט אונ גוטסקײַט, אנ אָנגענעמע פוילקײַט. נאָר אָט האָט זיכ אינ שטילנ פראָסטיקנ פארטאָג א ריס געטאָנ דער פײַפ פונ דער פאבריק, דעמלט ווערנ אלע שוינ צופיל וואכ, מענ אײַלט מיט אלע גלידער, מענ יאָגט מענ סאָפּעט, מענ לויפט. דעמלט שלאָגט שטארקער דער פאר פונ זייערע נאָזלעכער אונ מײַלער—ויי אָטעמענ גיכ אונ קורצ. דעמלט באמערקט שוינ קיינער ניט, וואָס אפנ הימל טוט זיכ, נאָר סײַווי איז שוינ ניטאָ וואָס צו זענ—שטערנ אונ לעוואָנע לעבנ אויכ מיטנ פײַפ פונ דער פאבריק. זיי זײַנענ שוינ ניטאָ.

אונ אמאָל איז דער פארטאָג ניט קיינ פראָסטיקער אונ ניט קיינ שטילער. א ווינטיקער, א שנייִקער, א פארשאָטענער אונ א ליכטיקער. דער ווינט וואָיעט, קרעכצט אונ רײַסט זיכ איבער די דראָטנ, איבער די דעכער, איבער די קוימענס. דער ווינט הודזשעט אונ טאנצט אינ דער שניי־זאווערוכע, וואָס שיט, פליט, פאלט, דרייט זיכ אונ יאָגט א בלענדנ־דיקנ געדיכטנ אונ שווערנ שניי. פונ די דעכער שיט זיכ שניי הורבעסווײַס, ער גיט א זעצ אינ די געזיכטער מיט קאלטער פײַכטקײַט, גיט זיכ מיטנ ווינט א שאָט איבער די קליי־דער אונ אונטער די קליידער. די באכנ, די וועגנ, די סטעזשקעס הייבנ זיכ, וואקסנ, ווערנ פארשאָטנ, ווארפנ זיכ איבער, פאלנ אונ פליִענ ווײַטער אונטער די פיס.

דעמלט גייענ די ארבעטער מיט אראָפּגעלאָזטע אונ פארוויקלטע קעפּ, טרעטנ שווער אינ די טיפע שנייענ, באגיסנ זיכ מיט שווייס פונ אײַלעניש, פונ שווערקײַט, פונ שרעק פאר פארשפּעטיקנ. אונ אינ פּאָנעמ שמײַסט א קאלטער, נאסער שניי־ווינט.

פונ פארטאָג אָנ ציִענ זיכ פונ אלע גאסנ ארויסגעטראָטענע וועגנ צו דער פאבריק.

צוזאמענ מיט אלעמענ אײַלט זיכ צו דער פאבריק פּייסי. אונ אמאָל נאָכ פריִער פאר אלעמענ, פאָרויס... אימ ווילט זיכ, אז דער וועג זאָל דויערנ לאנג, ער זאָל זיכ ציִענ אונ ציִענ... מענ זאָל גייִנ אונ גייִנ... דערווײַל וועט ער זײַנ מיט אלעמענ צוזאמענ. ער פילט דעמלט אז ער איז מיט דער פאבריק. מיט אלע ארבעטער, ער איז ניט אליינ. נאָר דער וועג ענדיקט זיכ. עס שטייענ אָפענע טויערנ, אײַלנ זיכ מענטשנ אונ ער דערפילט זיכ דעמלט, ווי אנ איבעריקער, ווי אנ איינזאמער. ווי עפּעס א פארשאָלטענער פונ דער גאנצער וועלט,

פונ אלצ און פונ אלעמענ אונ עס כאפט אים ארום א ציטער, א שרעק. ער האָט מוירע צו זײַנ אײנער אלײנ, אלײנ מיט זיכ, מיט אײגענע געדאנקענ, מיט שאנד פארנ אָנקוקנ מענ צו יענעמס ברויט אונ געלעגער, מיט עפּעס א טיפער באלײדיקונג, וואָס מענטשנ האָבנ אפּ אים ראכמאָנעס אונ קײנער דערזעט ניט זײַנע פויסטנ אונ קײנער זאָגט אים ניט: שלאָג, הארגע, מײמעס... אינ אזא וועלט איז הארגענענ א מיצווע!

ער דרײט זיכ א לענגערע צײַט ארום באַם טויער פונ דער פאבריק. ביז נאָכדעם שלעפּט ער זיכ פאמעלעכ אונ אומזיכער אוועק צו א באקאנטנ.

אינ אָוונט וואַרט ער אָפּ די ארבעטער באַ דער פאבריק. ער דערפילט זיכ דעמלט היימישער, פריילעכער. אָבער גײט ער צוריק פונ דער פאבריק צוזאמענ מיט פּײַוולענ. באַ פּײַוולענ שעמט ער זיכ ניט צו פרעגנ, שעמט זיכ ניט צו זאָגנ—ער איז ייִנגער פונ אים פּײַוול, אונ פאר א ייִנגערנ פילט זיכ פייסי מער מוטיקער, מער מענטש פילט ער זיכ אלײנ. פּײַוול לאָזט אים רײדנ, הערט אים אויס, דערצײלט אים—פּײַוולענ דוכט אמאָל, אז ער טוט עס פונ ראכמאָנעס וועגנ. ס'איז אים אָבער געפעלנ, וואָס אנ עלטערער פונ אים, קימאט א פריזיווו־באָכער, רעדט פאר אים אלצ ארויס, פארטרויט אים, אונ איז אפילע זיכ מעיאשעוו, הערט אויס וואָס ער זאָגט אים, אונ ס'האָט זיי ביידנ צונויפגעפירט. פּײַוולענ—וואָס אנ עלטערער קומט צו א גלײַכנ אונ אפילע ווי צו א געניטערנ. פייסענ—וואָס פאר א ייִנגערנ קענ ער זיכ פילנ ווי א גלײַכבארעכטיקטער. ער פילט זיכ מער זיכער אינ זיכ.

ער קומט ארײַנ צו פּײַוולענ אינ שטוב. עטלעכע מאָל האָט אים ציווויע געבעטנ עסנ. פייסי האָט בעשומויפנ עסנ ניט געוואָלט. ער האָט פּײַוולענ נאָכדעם געזאָגט:

— מיר איז שווער אינ א שטוב ארײַנקומענ... מע גיט מיר גלײַכ עסנ. מע מײנט נאָכדעם קומ איכ... נאָר ווי א בעטלער...

א צווייטנ מאָל האָט עס שוינ ציוויע געמאכט כיטרע. זי האָט אים פריִער לײַכט א זידל געטאָנ מיט א בייז געמאכטנ פּאָנעם, אז ער האלט זיכ גאָר ווי א גראפ, עס פאסט אים ניט מיט פראָסטע מענטשנ באַ א טיש זיצנ. איז מילע... מענ מײנט דאָכ פּאָשעט פונ פרײַנטלעכקײַט וועגנ, באַ אלע אײדעלע לײַט לאדט מענ אײַנ א גאסט צום טיש. אונ אז דער גאסט אנטזאגט זיכ איז עס א באלײדיקונג.

— וואָס, דו ברידזשעסט מיט אונדז צו עסנ? פאר רײנקײַט קענ איכ קאווירנ. פאר פעטס ניט, נאָר פאר רײנקײַט... אונ א באלײדיקונג איז עס.

— כ'מײנ דענ באלײדיקנ—וועט פייסי רויט.

— וואָס דענ מײנסטו? אויב דו מײנסט ניט. זעצ זיכ צום טיש. נאָר פריִער געוואשנ די הענט. אונ דו פּײַוול, וואש די הענט!...

פּײַוול האָט שוינ גראדע די הענט געוואשנ, נאָר ער פוילט זיכ ניט, גײט ארויס פונ טיש, נעמט מיט זיכ פייסינ צום טונ וואסער אונ גיסנ אײנע די אנדערע אופּ די הענט. נאָכדעם האָט זיכ פייסי צוגעווױנט אונ געבליבנ אפילע נעכטיקנ. שלאָפנ גײט פּײַוול מיט פייסינ צו דער באָבענ.—אינדערהײם איז ענג. מע לײגט זיכ אויס אינ דעם באָבעס שטוב אפּ די געלעגערס, מע לעשט אויס דעם קלײנעם לעמפּל. די באָבע שלאָפט אונ קרעכצט פונעם שלאָפ.

נאָר אָט דערהערט מענ ווי אינ שכײנישנ צימער רעדט די באָבע:

— אפּ יענער וועלט איז שווער, קאסריִעל, שווער עפּעס אפּ יענער וועלט?...

— דער פערד איז באַ דיר א געראָטענער? אונ דער געשפּאנ?

— וויפל נעמסטו פאר א טאָג, קאסריִעלז? עס קלעקט דיר כאָטש...

— דאָס רעדט זי מיטן זײדן. אין כאָלעם...—זאָגט פּײַוול.

— אין כאָלעם?

פֿון שכײנישן צימער דערהערט מען אַהער, ווי די באָבע בײזערט זיך:

— ריידן אַ גאַנצע נאַכט די בײַבאַקעס. לאָזן אַן אויג ניט צומאַכן.

פּײַוול מיט פּײסין לאַכן אײנדערשטיל.

נאָכדעם שלאָפֿט ווידער די באָבע מיט אַ טויבן קרעכץ, ווי פֿון אונטער דער קאָלדרע אַרויס. דורך די פֿענצטער פֿאַלט אַ פּאַס שניי שײַן. אין פֿירהויז זעצט דער ווינט אין טיר. בײדע פֿירן אַ שמועס.

— פֿאַרשטײסט. פּײַוול,—זאָגט פּײסי—מיר איז שווער צו דערטראַכטן וואָס דאַרף איך טאָן. כווײס ניט וואָס דאַרף איך טאָן, נאָר איך זאָל וויסן...

— די ערשטע זאַך דאַרפֿסטו קריגן אַרבעט.

— קײן אַרבעט וועט מיר קײנער ניט געבן. גאַנצע שטאָט ווײס, אַז איך האָב געשלאָגן דעם טאַטן. אַפֿילו דער מאַגיד אין גרויסן בעסמעדרעש האָט וועגן דעם אין אַ דראָשע געזאָגט.

— דער מאַגיד? האָסט געהערט?

— זײַן גליק, וואָס איך האָב ניט געהערט... דערצײלט האָט מען עס... ווען איך הער... וואָלט איך אים דעם גאַנעף מיט אַ סטענדער אין קאָפּ געוואָרפֿן.

— שפּײַ אָפּ אים—זאָגט פּײַוול—וואָס קער ער זיך אָן מיט אונדז... ער קען דאָך אַנדערש ניט זאָגן.

— און איך קען אַנדערש? איך קען אויך ניט אַנדערש... פֿאַרסאַמטע בלוט באַ מיר. אַרבעט וועט מיר קײנער ניט געבן.

— עפּשער אין אַן אַנדער שטאָט אוועקפֿאָרן?

— וווּהין?

— נו זאָל זײַן קײן ווילנע... קײַן ביאַליסטאָק... קײַן וואַרשע אַפֿילו...

— מיט באָרוועסע פֿיס און אָן הויזן...

— דאָ וואָלט מען אַן אײַצע געקראָגן.

— איך וועל ניט פֿאָרן. צופֿיל האָט מען מיך דאָ באַלײדיקט, אַז איך זאָל אוועקפֿאָרן.. עפּעס מוז איך דאָ אויפֿטאָן...

זײ שווײַגן בײדע. נאָכדעם זאָגט פּײסי, ווי פּלוצלונג מיט אַנטשײדנקײַט.

— די וועלט פֿירט זיך גוט, לויט דײַן מײנונג, ווי עס באַדאַרף צו זײַן פֿירט זי זיך?

— נײן.

און מיר דאַרפֿן שווײַגן?

— נײן.

— איז וואָס־זשע זאָגסטו מיר אוועקפֿאָרן, דאָרט איז בעסער ווי דאָ? אומעטום איז די זעלבע וועלט, אומעטום איז אונדזערע מענטשן שלעכט. דאַרף מען דאָ אָפּן אַן אָרט עפּעס נעמען טאָן. דאָ פֿיל איך, אַז מענטשן טוען עפּעס און פֿאַרוואָס זאָל איך ניט טאָן?

דאָ דערפֿילט פּײַוול, אַז ער מעג שוין עפּעס אַרײַנזאָגן, דאָ ווײס ער שוין מער, ניט פֿינציק זיך אָנגעהערט, אַפֿילו גופֿע דאָ, באַ דער באָבען אין שטוב.

— נאַרישער מענטש, וואָס דו ביסט, אומעטום זײַנען אַזוינע מענטשן פֿאַראַן...

... אומעטום ווו עס זײַנען דאָ אַרבעטער...

... פאראנ אזוינע שטעט, וואָס גאָרניט אפילע צו פארגלײַכנ מיט אונדזער שטאָט...

— לעמאָשל?

— פעטערבורג! דאָרט אז ס'איז א שטרײַק—שטײענ טויטע פאבריקנ. דאָרט צום ערשטנ מײַ ציטערט די פאָליציי. דאָרט געפינענ זיכ די סאמע מענטשנ, וואָס פירנ אָנ מיט אלע ארבעטער.

— נו? זאָגט פײסי—דערצײל...

מע וועט אלע ארבעטער פארײניקנ.

... מאכנ א רעוואָליוציע.

... א קנאק דעמ קײסער מיט זײַנע מיניסטאָרנ, די ארבעטער וועלנ אלײנ זײַנ באַלעבאָטים פונ אלצ אונ קײנער וועט זײ ניט עקספלואטירנ. סאָציאַליזמ וועט זײַנ.

— וואָס וועט מענ טאָנ מיט די בוירים?

— פארטרײַבנ!

— פארוואָס ניט שיסנ?

— שיסנ אויכ.

— אלעמענ דארפ מענ שיסנ! ביז אײנעמ... אונ שענקערנ דעמ ערשטנ. אונ די מײַסטערס וואָס וועט מענ טאָנ?

— עס ווענדט זיכ וועלכע...

— אונ די קאָנטאָרשטשיקעס?

— פאראנ אזוינע קאָנטאָרשטשיקעס וואָס גײענ מיט אונדז.

— עס קענ ניט זײַנ, כ'גלויב זײ ניט.

— פארוואָס?

— כ'האָב זײ אלעמענ פײַנט, כ'פארלײַד זײ ניט.

זײ שווײַגנ ווידער. נאָכדעמ גיט זיכ פּײסי א זעצ אופ אפ זײַנ געלעגער.

— גוט,—זאָגט ער,—זאָל זײַנ ווי דו זאָגסט, אָבער וואָס פארהאלט זי זיכ אזוי לאנג?

— ווער?

— די רעוואָליוציע!

אפ דעמ ווײט שוינ פײַוול ניט וואָס צו ענטפערנ. ער שווײַגט. עפשער פארהאלט זי זיכ טאקע צו לאנג?

אינדרויסנ זעצט דער ווינט אינ טיר.

מ. ליפשיץ

# סטעפּאַן מאַרקוטאָוו

ווײַסע פערד און ווײַסע שליאַכן,
און אין לופט אַ ווײַסער שטויב, —
פריצים פאָרן אין פּאַפּאַכעס
אַף גאַזלאַוואָיע און אַף רויב.

קלינגען אָף זייערע שפּאָרן —
וואַקסן ברוינע בערגלעך מאָך;
דעם פּוילערס ברויט, דעם פּראָסטן קאָרן,
זיי רויבן צו אין מיטן טאָג.

זיי לאָזן פון אַ הויף — אַ וואָגן
און פון אַ קו — אַ רויטן נעסט;
זיי יאָ׳ן איבער קאַנט און יאָגן
ווי הונגעריקע וועלף אין פּרעסט.

---

און ס׳איז געווען אַ טאָג אַ פריִער,
איידער איך הויב אָן דאָס ליד,
אַף האַרטער ערד און וועלדער הוילע
איז נאָיאַבער דורך מיט ווײַסע טריט.

און ס׳האָבן טײַך און פעלד, און פּיטער
די ווײַסע וויעס אופגעמאַכט,
ווען צוויי פּאָזנאַנער אַף אַ שליטן
האָט דער וועג אין דאָרף געבראַכט.

זיי זײַנען צו דעם וואָיט פאַרפאָרן
און עפּשער שוין צום צענטן מאָל,
קלינגענדיק מיט בלאַנקע שפּאָרן,
באַפעלן אופקלײַבן פון דאָרף;

ווייץ און כאַזער, מעל און זוימען,
שמאַלץ און האָניק, פעטס און היי;
און אַליין מיט אים איינעם
איבער דאָרף געלאָזט זיך גיין.

הויפ צו הויפ און שטעג צו שטעגל,
זיי פעלן ניט קיין באלעבאָס;
נאָר ווי א פרילינגדיקער רעגן
ברומט דער פוּרעשער פאַרדראָס.

— זיי רויבן צו דאָס ברויט פון שמער
פון אונדזער שטאל—די קו;
זיי רויבן צו פון אויג דאָס פײַער
פון אונדזער הארץ—די רו.

און אין פעלצלעך און אין סווּיטקעס
וועקט זיך א געבײַלטע האנט;
נאָר אָט זײַנען געפאקט די שליטנס,
די פערד זײַנען צום וועג געשפאנט.

מיט שפּאָרן—קלינגענדיקן פײַער
און מיט בייזער פרייד. אליין
צום לעצטן באלעבאָס נאָך „שטײַער"
לאָזן זיי זיך מאָנען גיין.

צו זיי אין גרויען פעלץ אין אלטן
מארקוטאָוו גייט ארויס אין הויף;
ס'האָט זיך דער פארדראָס באהאלטן
בא מארקוטאָוון אין שלייף.

זײַן באָרד מיט פעדעמלעך פון אײַזן
קרים פאלט אף זײַן טעמפּער קין,
ער ווייס אפרי'ער וועלכע נײַסן
ברענגען זיי אין שטוב צו אים.

נאָר ס'זאָל דאָס בלוט אזוי ניט זידן
קוקט ער אפּ ווײַסן שניי,
ביז זיי הויבן אָן אים זידלען
דאן טוט ער בייז א קוק אף זיי.

און אזוי זאָגט דאן מארקוטאָוו—
כ'בין פאר זיך אליין ניט זיכער,
גייט אוועק פון הויף מיט גוטן,
מײַן האנט גיסט אָן זיך מיט רעציכע.

אונטער קאפטל—רויטע קוילן
און דער פּאָנעם—ווײַס ווי קרײַד...
ס'האָט דערשראָקן איינער פון די פוילן
א פיר געטאָן די האנט באם זײַט.

באַם זײַט בײַ אים — אַ רימענע קאַבורע,
אין קאַבורע — אַ געגלעטעטער נאַגאַן.
און ס'בויגט אָן דעם קאָפּ דעם כמורנ
קלוימערשט צו דער ערד סטעפּאַן.

נאָר אַ בײַדפּריידיקן שמייכל.
שמייכלט אויס דער רויבער־„כלאָפּ"
און אַ ווילדער, און אַ בלייכער
גלײַכט מאַרקוטאָוו אויס דעם קאָפּ.

און אין דער רעגע אַפן ברימער
טוט ער זיך אַ וואָרף, אַ שטויס,
רײַסט אַרויס בײַ אים דעם רימען,
טוט אים די קאַבורע אויס.

דערלאַנגט אים אַף דער ערד אַ שלײַדער
אַז ס'טוט אַ ווײַסן קלונג דער שניי;
און באַלד אַ בייזער און פאַרשטײַטער
שטייט ער איינער קעגן צוויי.

און ס'זאָגט אַזוי סטעפּאַן מאַרקוטאָוו:
כ'בין פאַר זיך אַליין ניט זיכער,
ניט אַוועק פון הויף מיט גוטן
מײַן האַנט גיסט אָן זיך מיט רעציכע.

---

ווײַסע פערד און ווײַסע שליאַכן
און אין לופט אַ ווײַסער שטויב
פריצים פאָרן אין פאַפאַכעס
אַף גאַזלאָוואָיע און אַף רויב.

אַף די ווייכע זאָטלען אין אַ ריט־געריט,
סאַבלעס אַף די רימענס, רימענס אַפן זײַט;
מענטשן שוואַרץ פאַרויכערטע, הייסע הויבנס מיטן
ניט אַרויס אַנטקעגן אונטערטעניק גריסט.

הייס זײַנען די טלאָען בײַ די פלינקע פערד,
בײַ די פערד די פלינקע אַף די ליפן — בלוט;
— ווער האָט אים געזען, ווער האָט אים געהערט,
ווו איז ער דער רויבער, דער באַנדיט מאַרקוט?

איבער דאָרף די רײַטער — ווינטן אַף דער פרײַ
אונטער אַלע פענצטער יאָגן זיי פאַרבײַ.
פון דעם דאָרף די רײַטער — יונג און גראָ און פרײַ
טרײַבן זיי צוזאַמען אין אַן ענגן קרײַז.

— ווייסן ווייסט איר זיכער, קענען קענט איר גוט
דעם רויבער דעם רעציייכ, דעם באנדיט מארקוס.
פויערים אינ סוויטקעס קוקן זיכ ניט אום,
ס׳בויגן זיכ די קעפּ און בלײַבן הארב און שטום.

— בויגן בויג נאָכ טיפער אָנ די טויב צעקארבטע קאָפּ,
ס׳איז גאָר ניט אזוי אָנגענעם צו קוקן אפּ א כלאָפּ.
נאָר ווייסן ווייסט איר ווויל, נאָר ווייסן ווייסט איר גוט
ווו האָט זיכ באהאלטנ דער באנדיט מארקוס.

— פריצים בארעמהערציקע ס׳קענ יעדערער אים גוט,
עס האָט בא אונדז אינ דאָרפ געלעבט סטעפאנ מארקוט,
נאָר קיינער קענ דאָ ניט, נאָר קיינער ווייס דאָ ניט,
ווו עס האָט געלעבט מארקוסאָוו דער באנדים.

פונ פארדראָס דער עלטסטער טוט זײַנ פערד א היצ
דעם פויער איבער קאָפּ—א קאעסדיקנ שמיצ
אונ פונ ווײַסע האָר א רויטער טראָפּנ קליי
קײַקלט ווי א פונק אראָפּ זיכ אפּנ שניי.

ס׳רינגלענ ענג ארום
דעם קרײַז די פלינקע רײַטער.
גארנ—קעפּ מיט סום
וואָס וועט קומענ ווײַטער?..

מיטאמאָל דער סוס—א פלאטער פונ א ווינט
אינמיטנ קרײַז א רײַטער אונ א יונגע קינד.

— אלע לאָנקעס זיכער ווייסנ דײַנע פיס,
זומער אינ די פעלדער בלאָנקעסטו געוויס,
ס׳איז דאָכ דיר אוואדע יעדער שטעג באקאנט,
ווו לעבט דאָ דער רויבער דער באנדיט סטעפאנ?..

— זינט מע האָט דעם רויבער אָנ א היים געלאָזט
ווייס זײַנ פרײַע וווינונג נאָר דער ווינט אונ פראָסט.
אונ ס׳טוט דער פאָרעצ זשבאנט זײַנ ווײַסנ פערד א היצ
אונ אלעמענ באפוילט ער זאָל מענ געבנ שמיצ.

מ. קולבאק

# ווידער אומרוען אין רעבזעהויפ

(פונעם צווייטן בוך „זעלמעניאנער")

פרילינג. ערעוו דער גרויסער קאָלעקטיוויזאציע.

דער רעבזעהויפ האָט געענטפערט אפ דעם מיט א כמורנערן פּאָנעם, מיט א טשאסנ־דיקער קאַלטער באָרד, און דעריקער—מיט א שטיל־שווייַגן ארום טאָנקען און בערעג, וואָס פלעגן דעמאָלט סיַיווי אָפּזיצן וואָכן לאנג אין די דערפער.

אבי דאָ אין רעבזעהויפ האָט מען געמיינט, אז מיט די רעוואָליוציעס האָבן מיר שוין אזוי גוט ווי פארענדיקט!

אין די באָטעמעדראָשים איז מען געזעסן בא א ביילעוונעם ליכטל, קעסטניקעס אין אָפּגעסמאָדערטע סורדוטן, מיט ריינע בערד, ווו יעטווידער האָר איז געלעגן באזונדער, האָבן איבערגעגעבן יעדיעס, וועגן גרויסע געשעענישן אין לאנד. שפּעט באנאכט האָט א וואנדערנדיקער יונגערמאן, א כאזן וואָס האָט זיך פון ערגעצוו אָפּגעריסן, אָפּגעדאוונט פאר א דריַי רובלדיקע א פינצטערן מייַרעוו, ווו ער האָט מיט א שטילער טרער ארומ־געזונגען דעם פּאָסעק „ווייהאָסייר מייאָליינו אויייווי".

אלע האָבן דאָרטן גוט פארשטאנען אין וואָס סע גייט.

אין זיי באָטעמעדראָשים האָט זיך געטאָן. שיינע יידן זיַינען אָנגעקומען פון גאָר דער וועלט. דער יאַקעוו בויעז, דער שוואכער באַלעבאַטישער שניטקרעמער, וואָס האָט שוין פארמאָגט שיר ניט אַן אייגענעם קאָלוירס, איז, נעבעך, ווידער געזעסן אין בעסמעדרעש באם אויוון, כאָטש ס'איז שוין געווען טיף פרילינג. ער האָט אויסגעזען ווי א ניסרעפ, אזא ניסרעפ, וואָס אים גופע האָט מען ערגעץ ארויסגעשארט פון פייַער. מיט רעב יאַנקעוו בויעזן האָט געהאלטן גאנץ שלעכט. ס'האָט א ריס געטאָן די קאָלעקטיוויזאציע, אפ די בליַענדיקע פעלדער האָט זיך די שטאָט אויסגעמישט מיטן דאָרף און אין אָט דעם פרילינגדיקן שטורעם איז ער, רעב יאַנקעוו בויעז, פּלוצלינג ארויסגעפלויגן פון קאָלוירס אין איין העמד. ער וואונדערט זיך אפ זיך אליין. ער זיצט באם אויוון און וואונדערט זיך, וויאזוי איז עס געשען, וואָס ער, דער יוסטער רעב יאַנקעוו בויעז, איז שוין צום צווייטן מאָל ביידיל־האדאל געוואָרן.

פרילינג. ער איז אָנגעקומען מיט פעטע פרילינגדיקע נעכט. ער איז אָנגעקומען מיט א ווארעמען דאמפּ איבער די פעלדער, מיט קליינע שטאָטישע בריגאדעס, וואָס האָבן זיך אין די באגינענדיקע נעפּלען געצויגן איבער אלע וועגן און טראקטן צום אופגערודערטן דאָרף. ער איז אָנגעקומען מיט א שפריצעריַי פון פונקען אין די דאָרפישע קוזניעס.

דער פרילינג איז דעמלט אויכ אָנגעקימענ צו דער שטאָט. ער איז אָנגעקומענ סײַ מיט א רײַעכ פונ גראָזנ, סײַ מיט א פאָר צענדליק שוואַרצע פייגל אפ די הייכע טאָפּאָלנ בא דער עלעקטראָסטאַנציע, סײַ מיט יונגע באָטאַניקער, וואָס האָבנ אפ די ביימער פונ שטאָט־גאָרטנ געשניטנ די אָפּגעדאַרטע ריטער, סײַ מיט ברוקירער אינעמ אופגעריסענעמ ברוק צווישנ רײַנעמ פרילינגדיקנ זאַמד.

פרילינג—

ער איז אָנגעקומענ מיט א נײַעמ דאָר קליינע, פרײלעכע מיידלעכ, צאַפּיק געוואָרענע פאַרנ ווינטער אינ די שטיבער. ער איז אָנגעקומענ מיט שטאַר־שטיבלעכ ערגעצ אפ הויכע דראָנגענ, מיט קלאָרע וואַסערנ אינ די טײַכנ, מיט קאָלדרעס אפ די פּלענקענער און מיט דעמ ערשטנ ווײַסנ צוויט אפ עפּלביימער. ער איז, ענדלעכ, אָנגעקומענ מיט ארויסגענומענע דובלט־פענצטער אינעמ רעבועהויפּ אפ ארויסלאָזנ די אַלטע טוכלעקײַט פונ די שטיבער.

דער פרילינג איז אָנגעקומענ מיט א הילכיקנ טאָפּענ פונ פּאָדקאָוועס אפנ ברוק, מיט א גרויסנ דאָרשט אינ גומענ, מיט באָרוועסע קינדערשע פיסלעכ, מיט א שוואַרצנ רויכ פונ פּעכ, אינ די גרויסע קעסלענ אפ די גאַסנ און מיט קורצע ברוקירער, וואָס זײַנענ שוינ בעזעסנ אינעמ אופגעריסענעמ ברוק צווישנ רײַנעמ, פרילינגדיקנ זאַמד.

דעמלט איז בא דעמ פעטער איטשענ אינ שטוב געווענ קיל און האַלבטונקל.

דער מאָרעשכוירעדיקער ייִד, דער ברוקירער, איז אפ זײַנ אײַזנ־באַשלאָגענעמ קופערט בעזעסנ מיט פאַרבראָכענע הענט און געטראַכט מוירעדיק. ער האָט געטראַכט וועגנ אנ אָפּ־געגומענער מיל, וועגנ אנ אומגעקומענער שטאָל מיט בעהיימעס און וועגנ דעמ, אז עס איז שוינ זומער, און ער איז—צומ גרויסנ בראָכ—קיינ ברוקירער ניט.

א גאַנצ ווינטער האָט דער ייִד געגאָלטנ פאַר א ברוקירער און דער הייפ האָט טראַכטנ־דיק וועגנ אימ אַלצ ארויסגעקוקט אפ די שיינע זומערדיקע חעטערנ, נאָר דער ווינטער איז אוועק און די זעלמעניאַנער בייגנ שוינ ארומ פונ א לענגערער צײַט אָנגעכמורעטע און קנײַפּנ זיכ אינ די עלנבויגנס;

— זעט, מענטשנ, אַלעמײַ ברוקירט ער ניט?

— אַלעמײַ גייט ער ניט, דער אומגליק, זוכנ ארבעט?

דער מוטנער קוק פונעמ ייִדנ, איז ארומבלאָנדזשענדיק איבערנ שטוב, געפאַלנ אפ דעמ פעטער איטשעס פאַרגעסענער מאַשינ. זי איז דאָ געשטאַנענ אינ כמורנעמ ווינקל מיט אירע לעפּעשעוואַטע אײַזערנע ריפּנ, ווי אנ ארויסגעגראָבענער סקעלעט פונ דער אמאָליקער שנײַ־דערײַ.

דעמ ייִדס געדאַנק האָט זיכ דעמלט אָנגעכאַפּט אָנ דער מאַשינ, דער געדאַנק האָט אימ געטאָטשעט לאַנג, עפּשער א גאַנצנ טאָג, ביז דער פעטער איטשע איז ניט געקומענ פונ דער ארבעט.

טכילעס, האָט דער ייִד געקוקט אפנ פעטער נאָר מיט א שטומענ בליק, בעהאַרט, דער אַלטער פעטער איטשע זאָל אָפּטרײסלענ פונ זיכ די פאַבריקע און ווערנ צוריק א שטוביקער. און אז דער פעטער איטשע האָט זיכ אנידערגעשטעלט פּליעסקענ אונטערנ קראַנ—א סימענ, אז מאָרגנ איז א רוטאָג, האָט דער ייִד קלוימערשט גלײַכגילטיק א פרעג געטאָנ אפנ מאָ־רעשכוירעדיקנ קאָל:

— די שנײַדערײַ איז א פּראָפעסיאָנאַלנע זאַכ?

— ווי־זשע מײנט איר, ניט קײנ פּראָפעסיאָנאַלע?

— אונ פראוועגאָלאָס ביס זי?

— אוואדע ביס זי.

פאר דעמ מאָרעשכוירעדיקנ ייִדנ איז געווענ בענוג. ער איז געבליבנ זיצנ, א שווערער אונ א קורצער אפנ קופערט, פארגליווערט ווי א מאָכיקער שטיינ.

---

דאָס שטיבל איז געלעגנ איר דער פינצטערניש אונ דאָרשטיק ארומגעשלאָפנ א יעדע פיצל נאכט. די לעוואָנע קומט קיינמאָל ניט ארייַנ אזוי טיפ אינ רעבזועהויפ.

דער פעטער איטשע האָט איידל ארויסגעפייַפט פונ זיכ די כאלוימעס. דאכט זיכ, ערגעצ איז שוינ געזאָגט געוואָרנ, אז דער דאָזיקער פעטער שרייַט ניט פונ שלאָפ, נאָר ער שמייכלט פונ שלאָפ.

פלוצלינג האָט זיכ די מומע מאלקעלע א רודער געטאָנ אונ אויפגעכאפט פונ א ווייס־טער שרעק.

— איטשע, דו הערסט?

— וואָסי?

— דו הערסט?

אינדערפינצטער האָט די אלטע מאשינ גענייט פונ זיכ אליינ. ניט אזוי גענייט, ווי אייַזעריקלעכ געקנאקט אונ געבראָכנ נאָדלענ.

דער פעטער איטשע—א שלאָפנדיקער נאָכ, האָט מיט אנ אויפגעטשוכעטנ שפעלטל אינ מארכ, א גרויליקנ טראכט געטאָנ, אז דאָס נעמט פונ אימ נעקאָמע דאָס אלטע לעבנ, דאָס נידעריקע שטיבל, דער לאָמפ, די קאָטשערע,—פאר זייַנ אָפברעכנ מיט דער ייִדישקייַט.

— אָט האָסטו דיר!

די אומגליקלעכע מומע האָט קוימ אָנגעריבנ א שוועבעלע. דעמלט האָבנ זיי דערזענ: דער ברוקירער אינ א צעכראסטעטנ טונקל־לייַנענעמ העמד זיצט צונויפגעקוטשעבורעט בא דער מאשינ, ווי א האָריקער קנויל אונ בייַסט די פעדימ מיט די ציינער:

— ס'איז גאָרנישט,—האָט ער זיי בארויִקט—דאָס ניי איכ א מאלבוש.

דער פעטער איטשע איז ארויפגעשפרונגענ פונ בעט אונ געוואָלט מיט דער גאנצער אייַנגעשפארטקייַט וויסנ איינס פונ דיביידע:

— איר זייַט מעשוגע צי כאָסערדייע?

דער ברוקירער האָט געשוויגנ—געשוויגנ, דערנאָכ האָט ער אויפגעהויבנ דעמ צעפאלאָ־שעטנ קאָפ אונ א זאָג געטאָנ מאָדנע רויִק, דערהויפט—צו דער מומע מאלקעלענ:

— ווענג קרויוועשאפט רייד איכ ניט. א קאָרעוו איז א הונט. אָבער כ'וויל וויסנ: ייִדנ זייַט איר נאָכ צי ניט?

אונ ער איז אויפגעשטאנענ מיט א פאריבל:

— אויב איר זייַט נאָכ ייִדנ, זאָג איכ אייַכ, אז כ'וויל ווערנ א שנייַדער.

---

די נאכט איז געווענ א שווערע. עס האָבנ זיכ אלצ געכאָלעמט קאָטשערעס, אבטער לאָמפנ אונ די גרויסע ליידיקע טעפ פונעמ רעבזועהויפ.

דער ררטאָג האָט שוינ דעריבער ניט צוגעזאָגט קיינ גוטס.

די זעלמעניאנער האָבנ זיכ עפעס געוואָלט איינע די אנדערע דורעסזייַנ. אי נ אז

זאָלקנ טאָג איז אזוי אָנגעזאָליעט אפנ הארצנ, אז ס'זאָל קײנ מענטש ניט זײַנ מיט װעמענ זיכ צו קריגנ, קענ מענ אָפטאָנ דערװײסט װאָס.

אונ פונקט צװײ באטאָג איז צוגעפאָרנ דער אוטאָמאָביל צום הויפ.

דרײַענ זײַנענ זײ צוגעפאָרנ אינ אנ אוטאָמאָביל. צװײ געװײנטלעכע מענטשנ, די הענט אינ די קעשענעס, אונ אײנער אנ אלטער, מיט א גרויסער צװײַקער באָרד, מיט א פאנאנדערגעשפיליעטנ מאנטל איבערנ בויכ אונ מיט א צעקנײטשטנ אינזשעניערישנ היטל אפנ קאָפ.

טאָנקע האָט זײ געפירט.

די מענטשנ האָבנ באטראכט די איבערגעפוילטע קלעצער פונ די שטיבער, ארײַנ אינ מויער. בא דעמ פעטער פאָליענ אינ שטוב האָבנ זײ זיכ געזעצט שרײַבנ.

דעמלט איז טאָנקע אראָפ אונטנ צו די מעװולװועלע זעלמעניאנער:

— דאכט זיכ, אז מע װעט אראָפנעמענ דעמ רעבזעהויפ.

— אלעמײַ!?

בא אלעמענ האָט פלוצלינג אָפגענומענ דאָס לאָשנ.

— מע דארפ,—האָט זי געזאָגט,—ער קענ נאָכ אמאָל אײַנפאלנ.

דעמלט איז געװאָרנ פינצטער אינ די אויגנ. דער צעיושעטער פעטער איטשע איז ארויסגעפלויגנ פונ שטוב מיט א שטעקנ אינ האנט. די העמד—צעשפיליעט, אָנ א היטל, האָט ער געפאָכעט איבער די קעפ מיט דעמ לאנגנ בעראָזעװנ פלאָקנ:

— גאזלאָנימ, װאָס שװײַגט איר? אונדזער הויפ, דעמ טאטנס שװיס!..

די װײַבער האָבנ געכאפט בעזעמער אונ געשטעלט זיכ קערנ דעמ הויפ. פלוצימ האָט דער פעטער א שלײַדער געטאָנ דעמ פלאָקנ, אָנגעכאפט זיכ אָנ א װאנט אונ איז אויכ פארגאנגענ אינ א געװײנ. ער האָט זיכ אָנגעכאפט אָנ דעמ פעטער יודעס שטוב, ארומגע־נומענ זי אונ געכליפעט, װי אנ אויפעלע:

— אָ, יודע, ברודער מײַנער, װוּ ביסטו? צי לעבסטו נאָכ?

זײַנע אקסלענ האָבנ געצוקט. ערשט דעמלט האָט די מומע מאלקעלע דערזענ, אז בא אימ, בא דעמ פעטער, איז שוינ אויסגעקראָכנ קימאט די גאנצע אונטערשטע טײל פונ קאָפ.

רוזקע זעלמעניאנער האָבנ דערװײַל געראטעװעט, װאָס סע האָט זיכ געלאָזט. די מומע גיטע האָט פארהאקט די לאָדנ אונ איז ארויס אינ הויפ קלײַבנ ברעטער אונ שטײנער אונ שלעפנ אינ שטוב ארײַנ. צו די אָפהענטיקע װײַבער האָט זי געטײַנעט װי פונ בויכ:

— װאָס שטײט איר, אזויװי גולאָמימ, נעמט טוט עפעס...

— איר זעט ניט, אז איכ קער, מומע!—האָט זיכ פארענטפערט כײַעלע דעמ פעטער איטשעס.

די מאנצבילנ זײַנענ געװענ פארנומענ מיטנ פעטער איטשענ, געשטאנענ ארומ אימ אונ געהיט ער זאָל ניט אָפטאָנ עפעס אזוינס, װאָס קענ נאָכדעמ פארדריסנ. דער פעטער איטשע איז נאָכ אלצ געשטאנענ בא דער װאנט, װי מע שטײט איבער א מעס, געקלאפט זיכ אינ הארצנ אונ געשריענ:

— אוי, איכל פאָרנ צו קאלינינענ!

דאָס פאָנעמ איז בא אימ געװענ נאס פונ טרערנ.

דעמלט איז פאלקע אראָפ פונ מויער, אראָפ פונ אויבנ, װוּ ס'איז געזעסנ די קאָמיסיע, איז גלײַכ צו צום טאטנ אונ שטרענג א זאָג געטאָנ:

— טאטע, קאָכ זיכ ניט! קאפיטאליזמ איז בא אונדז אָפגעשאפט.

— גיי אוועק, וואָרום איך צערײַס דיר ווי א הערינג!

א גליק נאָר, וואָס פאלקע האָט קיין מוירע ניט פארן טאטנס ווילדן כאראקטער.

— א שיינער ארבעטער!—האָט טאָנקע א שאָקל געטאָן מיטן קאָפּ אפן פעטער.

— געפעלט דיר ניט? עפשער וועסטו מיך אראָפּנעמען פון דער ארבעט אויכעט? כאַ-זער—עס! מיינסטו, מיר האָבן ניט געזען דעם כאזער אפן טיש? גיי טרינק בראנפּן! איר הערט, וואָס איך זאָג—זי איז שולדיק. אָט זי וויל אונדז אומברענגען.

— וואָס זאָל מען טאָן, אז מען שעמט זיך פאָרט פארן מאמזער!—האָט פאָליעס ווײַבל ארײַנגעשריִען טאָנקען אין פּאָנעם ארײַן.

— זישקעס בלוט!

— פּוטשקעליכע, ארויס פון הייף!

— דײַן פוס און דײַן גליד זאָל דאָ ניט זײַן.

די ווײַבער האָבן זיי ארומגערינגלט מיט די צעפּלאָשעטע פּאטשיילעס ווי א סטײַע אלטע פויגל. זיי האָבן ארומגערינגלט ווי א סטײַע פייגל מיט איבערגעבראָכענע פליגלען. א גליק, וואָס צאלעל דעם פעטער יודעס האָט זיך דערמלט ארײַנגעריסן צווישן די ווײַבער, פארשטעלט מיט זיך טאָנקען, געהויבן די ברילן פון בלייך געוואָרענעם נאָז:

— וואָס האָט געשען, נאִיווע מענטשן, מע וועט דאָך געבן אנדערע דירעס, וואָס האָט געשען?

— דירעס־שמירעס. מייכל מיט אַנדערע דירעס!

— לאָזט אונדז אויסלעבן די יאָרן אין רעבזעהויף.

---

דער אויטאָמאָביל האָט א פּײַפּ געטאָן, ארויסגעלאָזן פון הינטער זיך א קליינעם וואָלקנדל צום רעבזעהויפ און איז פארשוואונדן געוואָרן הינטער א ראָג.

וויִאזוי האָט זיך דערמלט דערפילט דער רעבזעהויפ? דער רעבזעהויפ האָט זיך דערמלט דערפילט פארלאָזן, עלנט ווי א שטיין אפן וועג. מע איז ארײַן אין די שטיבער שווײַגנ-דיקע און געזעצט זיך באטראכטן די זאך.

די אונטערגייענדיקע זון האָט מיט געלע פלעקן פארהאנגען ווי א שויב, ווי אן אי-בערגעטריקנטע טיר אפ איין זאוועסיע. די עלנטקייט איז אויך געהאנגען אין געלע פלעקן איבער דעם כאָרעוון רעבזעהויפ.

צי קומט שוין דאָ ביכלאל ניט אָן דער סאמע סאָף צו רעבזעלמעלעס שטאם.

פאלקע איז ארויס אפן שוועל, א שמעק געטאָן די לופט און ס'איז אים ניט גע-פעלן, האָט ער ארײַנגעלייגט די פינגער אין מויל און א פײַפּ געטאָן. נאָכדעם האָט ער געטאָן עטלעכע שפרײַזן אינעם שטום אנטשויגענעם הויפ און אויסגעשריִען:

— זעלמעניאנישע קאָנטר־רעוואָליוציע—ראזאָידיס!

די זעלמעניאנער, בלאס און צעטומלט, האָבן זיך ארויסגערוקט צו די פענצטער. אין די קליינע שײַבלעך האָבן זיי אויסגעזען, ווי בעררדיקע פּאָרטרעטן פון פארגאנגענע דורי-דעס. עס האָבן זיך א שאָט געטאָן אין די שטיבער טויטע סלאָלעס ניט אפן כעזשבן פונעם שטיק גאָרנישט, נאָר דאפקע אפ טאָנקען, וואָס אָט זי גראָבט אונטער דעם הויפ.

בלויז דעם פעטער פּאָליעס שווארצ ווײַבל האָט דאָרטן אויבן אין מויער, געעפנט א פענצטער און אראָפּגעשריִען:

— גראפּ קאָנדראט, גייט צו דער גֹעלער שנײַדערקע!..

די זעלמעניאַנער האָבן באַשלאָסן אויסשווייַגן דאָס בייז. שווייַגעניש אַרבעט מען דאָ אויס איינציקווייַז, אַזויווי אַ שפּין דעם שפּינוועבס.

עס האָבן געשוויגן די הערטע, ניט געקעמטע בערד, די אַראָפּגעלאָזענע נעזער. עס האָבן געשוויגן די בייַנערדיקע הענט אין די צונויפגענומענע אַרבל. עס האָט געשוויגן דער דאַך.

אַ פּאָנעם האָט זיך צונויפגעלייגט מיט אַלע זייַנע קנייטשן און בערגלעך, ווי אַ גוט צונויפגעלייגט קעסטל, פאַרקוועטשט דעם מויל אין זיך, דעם קאַלטן נאָז אַרייַנגעפלאָכטן אין די ליפּן און געשוויגן מיטן גאַנצן האַרטן קאָפּ, מיט די סוקעוואַטע באַקנביינער, מיט די גריבער אין די באַקן, מיט די שטאַרע אויגן אונטער די ברעמען, ווי צוגעפּראַוועטע מאַטער.

עס האָבן געשוויגן די קאַטוכן אונטער די אויוונס, די גרויסע לײדיקע טעפּ, דער צידעריקסטער שטיין פון פונדאַמענט.

די עלעקטרע האָט מען אין יענער נאַכט ניט אָנגעצונדן. מע האָט געהאַלטן, אַז פון דעם האָט זיך, אײַגנטלעך, אָנגעהויבן דאָס שלעכטס.

ה. בלאָשטיין

# איי־בי־קייט

אין ווינטער־טעג פאַרקוסטע אין שאָלן וואָלענע,
אין זומער־טעג ברוין־לייביקע, אין הוילן האַרבסט —
איך טראָג אַלציינס ווי קנאָספּן אָנגעקוואָלענע
די קומענדיקע פרילינגס אין מײַן האַרץ.

ס'גייט אויף מײַן טאָג מיט וווּקס פון יונגע מויערן,
מיט דריטע וואַכטעס וואַכט און בויט מײַן נאַכט.
און כ'ווייס און פיל: ס'וועט טויזנט דווירעס דויערן
די יונגע פרייד, געוווּנענע אין שלאַכט.

און זע איך: יאָרן מײַנע—שאַרעס אויסגעצויגענע
פויגל שטילע—פליִען ערגעץ אָפּ,
זאָג איך מיר: באַווײַנ נישט די פאַרפלויגענע —
זיי מאַכן נאָר אַ קרײַז אַרום דײַן קאָפּ
און קערן אום זיך באַלד מיט שטראַלן־פרייד אַף פעדערן,
מיט אַלע פרילינגען, פון קינדווײַד־אויף... —
און כ'פיל די איי בי קײַ ט אין מיר, אין דיר, אין יעדערן
וואָס הויבט זיך אויף אַף אונדזער באַרג־אַרויף.

כאַרקאָוו, 1935 י.

ע. שעכטמאנ

# פאראקערטע מעזשעס

## צווייטער טייל

(פאָרזעצונג)

### IV

צווישנ טאָלנ און לאָנקעס, באזוימט מיט אלטיאָריקע פאָליעסער וועלדער, ווײַט פונ א באנ, ליגט עס דאָס שטעטל. די זומפיקע, אינ טונקל אומעטיקע וועלדער האָבנ יאָרנלאנג געווייעט מיט פּאַכעד, מיט שאָטנדיקער שײַנ, מיט טעמפע קלאנגענ און מיט טוכלע רייכעס. אינ די זומערס, איז פונ די גרינ־פאטלאטע ווײַטנ געלאָפנ א ברייט־צעפאָרענער, ווײַס־זאמדיקער שליאכ—ביז צו דעמ בארג, און ביז צו דעמ לאנג־אויסגעצויגענעמ האָנערדיקנ קלויסטער. דער בארג, באוואקסנ מיט בודיא, מיט ווילדנ־מער און מיט קראָפּיווע. דאָס שטעטל איז געלאָפנ בארג אראָפּ, ווי א צעפאָלאָכעטע סטאדע, איבערגעשפרונגענ די ברייטע טײַכ, און איז צוגעפאלנ א מידע צומ שמאָלנ, ווילד־בעקווייטלטנ וועג. פונעמ בע־רעזעווע וואלד גייט ער, דער ווילד בעקווייטלטער וועג. אינ די זומערס, פלאָנטערנ זיכ שמאָל געדרייטע שטעגנ אינ צעצוויטע גערטענער, איבער געדיכט־גאָלדענע טווע־פעלדער. ברענגענ זיי, די סטעזשקעלעכ, אינ שטעטל אריַנ, פרילינג־בלויע שניי־גלעקעלעכ, גרינ־געלבלעכנ צוויט פונ דער גאנדז־ציבעלע, ווייכנ שטויב פונ נוס־ביימער, שיקערע רייכעס פונ בליִענדיקע סעדער, און געדיכטע פעכ־לופט פונ צעשמאָלצענע סאָסנעס. ס'האָט אָבער געשמעקט אינ שטעטל מיט יאטקע, מיט הארבארניע, און דאָס שטעטל איז געזעסנ, ווי אינ א פאָמעניצע... דער ברייטער טײַכ איז געגאנגענ זייער פאוואָליע און שטיל, ווי א צע־שלאָגענער, קיינער אינ שטעטל האָט אפילע ניט געדענקט, ער זאָל עמיצנ אמאָל פארשעפענ דער טײַכ. איז געלעגנ א צעלעכערטע קלאדקע פאר פוס־גייער, א מאָכ־באוואקסענער בריק פאר דורכפאָרער און די טעג זײַנענ געגאנגענ זומער, מיט וויסטע זונענ. ווינטערס, מיט אומעטיקע פרעסט און שנייענ. האָט געטראָפנ אמאָל אינ פריִענ פרילינג, אז ער האָט זיכ צעבונטעוועט דער טײַכ, די וואסערנ האָבנ זיכ צעגאָסנ, פארטרונקענ די שטיינער פונ ביידע ברעגנ—זײַנענ יידנ געלאָפנ מיט ווײַב און מיט קינד ראטעווענ דאָס דורכגיי־בריקל:

— מ'עט דאָכ בלײַבנ אָנ הענט!

— עפשער וועט ער, די קלאדקע, ניט טשעפענ...

— און טאָמער כאָלילע יאָ?

— וועט מענ גייִנ מיטנ בריק!

— איי, גייט שוינ גייט, אלע מײַנע יאָרנ גיי איכ מיט דער קלאדקע, וועל איכ אפ דער עלטער אָנהויבנ גייִנ מיט א בריק...

---

לייבקע האָט געשפאנט אינ שטעטל ארײַנ מיט דער נאָכ ניט אויסגעטראָטענער סטעזשקע, בא דער זײַט פונעמ פריש אָנגעשנייטנ שליאכ. ער איז געגאנגענ גיכ. דאָס הארצ האָט אימ מאָדנע געשפילט, אימ האָט זיכ געדאכט, ער זיצט נאָכ בא ראָמאנענ אפ די אקסל, אונ סע ווילט זיכ אימ אי וויינענ, אי לאכנ... איצט איז ער שוינ, לייבקע, באַ־רוּקט. זײַנע גרויסע יוכטאָווע שטיוול דרייענ זיכ איבערנ שניי מיט א קרעכצערײַ, אָט אָט, זאָגנ זיי אָפּעט די עטלעכע גילדנ. זײַנ פּאָנעמ זעט אויס, ווי דער סאָפּ־ווינטערטאָג, פארפאליטעט אונ דערפרוירנ. פונ יענער זײַט וועלדל ברענט דער הימל, א זונ, ווי א קײַלעכדיקער שטיקל סטעלניק פאלט ערגעצ אינ א פארווייעטנ יאר ארײַנ, די פעלדער פינקלענ אינ די אויגנ, אזש א ווייטעק שלאָגט צווישנ די שלייפנ, דער שניי זינגט אונטער לייבקעס גרויסע שטיוול. ראָמאנס סוקעוואטנ שטעקנ טראָגט ער אונטער דער פאכווע. פונ די לאנגע ברייטע ארבל, גאנווענענ זיכ אלע מאָל ארויסעט זײַנע הענט, שמאָלינקע, רויטע, מיט לאנגע צעשלאָגענע פינגער. אפ אָט־אָ די הענט, פלעג אריע יוזעפינער זאָגנ:

— זיי זײַנענ געבוירנ געוואָרנ, נאָר אפ קאליע מאכנ יענעמס.

— סאָפּקאָלסאָפּ וועלנ זיי פארפוילט ווערנ אינ סיביר...

איצט רייצנ זיי זיכ, די שמאָלינקע הענט, מיטנ שטארקנ פראָסט:

— אָבער א מאקע וועסטו אונדז נעמענ!

ס'איז צוגעפאלנ די נאכט. לייבקענ שרעקט ניט די נאכט, אימ געפעלט, די גאָר ברייטע, די גאָר טיפע, די גאָר ליכטיקע נאכט. אימ געפעלט, ווי סע פארלירט זיכ די לע־וואָנע אינ שנייענ, ווי די שנייענ פארלירנ זיכ אינ זילבער־שטויב פונ דער לעוואָנע. אימ געפעלט, ווי ארופ צו די פעלדער, שפילנ זיכ מיט דער לעוואָנע, ייִנגע בערעזעס, אײַנ־געקוטעטע אינ פּוכיקנ פריר־טוכ, אימ געפעלט ווי ערגעצ אינ דער ווײַט בילט א הונט, אונ דאָ גאָר נאָענט שורשענ די שנייענ.

— גאָרניט קאלט, —זאָגט לייבקע צו די זילבערנע טאָפּאָלנ, וואָס זײַנענ אימ אָנגע־קומענ אנטקעגנ, —אומזיסט האָט מיכ אווראָמ געשראָקנ, „וועסט דערפרוירנ ווערנ ווי א הינטל", אָט אנ אווראָמ, נאָר ווי א „הינטל", אונ ווי א „לייבקע" קאָנ מענ ניט דער־פרוירנ ווערנ?... —פונדעסטוועגנ, ווענ ער האָט דערזענ די ערשטע שטוב באמ שליאכ, וואָס אונטערנ גרויסנ וואלד, האָבנ די ליכטיקע טאפליעלעכ א רייצ געטאָנ, די קעלט האָט אימ מיטאמאָל צונויפגעקוועטשט, אזש טרערנ האָבנ זיכ אימ געשטעלט אינ די אויגנ. ער האָט זיכ מיט ראָמאנס שטעקנ אָפּגעטריבנ פונעמ הונט, אונ האָט זיכ קוימ ארײַנגעכאפּט אינ שטוב ארײַנ. א געדיכטע ווארעמקײַט מיט א רייעכ פונ זויערע אוגערקעס האָט אימ א שלאָג געטאָנ אינ פּאָנעמ ארײַנ, פונ דער שײַנ זײַנענ אימ אײַנגעלאָפנ די אויגנ, דער קאָפּ האָט זיכ אימ פארדרייט אפ אומצופאלנ. לייבקע האָט אראָפּגענומענ די גרויסע שאָ־פּענע היטל. זיכ געגריסט מיט די באלעבאטים, צוויי זײַנענ זיי געווענ, אנ אלטער פויער איז געזעסנ אונטערנ אויווג אונ פאריכט א שלייע, איינגאנצנ א גרויער, א שמייכלענדי־קער, ער האָט געהייסנ לייבקענ זיכ זעצנ. זיכ בא אימ אלצ פאנאנדערגעפרעגט. די אלטע האָט פארסירעט שפּינענ אונ אימ דערלאנגט עסנ—א שיסל זויער־מילכ מיט ברויט. זיי האָבנ זיכ געכידעשט, ווי לייבקע רעדט גוט אוקראיִניש. דער אלטער האָט געלאכט:

— כ'וועל דיר רופן, ניט לייבקאָ, נאָר לעווקאָ! ווילסט?
— אלציינס... אבי כ'זאָל וויסן אז מע מיינט מיך...
— בא מיר איז א טאָכטער אזא ווי דו געשטאָרבן,—איז דער אלטער מיטאמאָל אומע־ פּיק געוואָרן,—א געראָטענע געווען... און זינגען האָט זי גוט געקענט, חי א סאָלאָווי האָט זי געזונגען...
— שוין לאנג געשטאָרבן?—האָט לייבקע געפרעגט.
— אָסיען צייט... אין טייך זיך ארייַנגעוואָרפן,—האָט דער אלטער רויִק דערציילט, נאָר די אונטערשטע ליפּ האָט אים געציטערט,—איין גאָט ווייסט פארוואָס? אוועק פארנאכט פונעם שטוב, און אין דרייַ טעג ארום האָט מען זי געפונען אונטערן דאָרף אפן טייַך... אָט טאק, פראָפאלא דיווטשינא... קענסט זינגען?—האָט ראפטאָם דער אלטער א פרעג געטאָן,—זינג עפּעס אזעלכס, ס'זאָל נעמען באם הארצן...
לייבקע האָט זיי לאנג געזונגען. די אלטע האָט אופגעהערט צו וויינען, און דעם אלטנס פּאָנעם האָט ווידער זיך צעשמייכלט. מ'האָט אים באלייגט לייבקען שלאָפן אפן אויוון. פארטאָג האָט ער זיך מיט זיי געזעגנט, דער אלטער האָט אים ארויסבאגלייט. אים ארייַנגעשאָטן אין קעשעניע א פּאָר גלעזער ווייַסע יאָדערן און אים געווונטשעוועט א גוטן וועג.

— — — — — — — — — — — — — — — — — — — —

לייבקע איז ארייַנגעפאלן אין שטעטל פונקט אין א יאריד־טאָג. פון אלע זייַטן האָבן געיאָגט לאנגע ניט געקאָוועטע דרינזשעלעס, אין די שליטנס האָבן געקרישעט כאזיירים. געגנדז האָבן געגאָגערט אין בלוי־פראָסטיקן טאָג ארייַן. און ווייַסע ווי צע־ צוויטעטע, האָבן זיך די נידעריקע פערדלעך געהוידעט אונטער די פייַפנדיקע בייַטשן, וואָס שנייַדן דעם פארפרוירענעם פרימאָרגן. נעבן יעשיִע־וואָלפס אכסאניע איז לייבקע מיטאמאָל געבליבן שטיין. דער ארייַנפאָר־הויף איז פול מיט אָקסן און איז שטארק פארמיסטיקט. א קריגערייַ. מוישע מופטע דרייט זיך ארום הין און צוריק, דעם שמויסענעם יאָלעם פארוקט אפ דער פאטילניצע אראָפּ. ער פּלאָנטערט זיך צווישן דער כודאָבע, קראצט די בעהיימישע ווארעמע העלדזער און קלאפט מיטן בייַטש־שטעקל איבער די גלאנציקע הארר־ מאָניע כראָמאָווע כאָליוועס:
— ור־וואָ־אָס ור־ווילט איר?—פאלדעוועט זיך אים דאָס שפּיציקע נעזל פון אויבן, און־ טער די קליינינקע אויגעלעך זייַנען זיך בא מוישע מופטע אָנגעלאָפן אסאך שארפ־שפּי־ ציקע קנייטשעלעך,—אז זע־אי־איך דא־דארף זי ניט!
סימכע דער קאצעוו שטייט אנטקעגן מוישע מופטע, בעט זיך בא אים, נאָר מוישע מאכט זיך טאמעוואטע, פרעגט אלע מאָל איבער סימכען, וואָס וויל ער? ביז באם קאצעוו איז איינ אויג פארלאָפן מיט בלוט, ער האָט געכאפט א הארטשיק און איז צוגעלאָפן צו דער רויטער טעלעצע:
וועל איך זי דאקאנאיען!
די טעלעצע בויגט דעם רוקן צו דער ערד, דרייט זיך ארום דעם סטויפּ. שטעלט זיך מיט די פאָדערשטע פיס אפ די קני, גראָבט מיט די דורכזיכטיקע יונגע הערנער דעם שניי, רעוועט דערשראָקן, ווי זי וואָלט דערפילט א רייעך פון בלוט. די איבעריקע כודאָבע, מרוקעט אומרויִק, גיסט זיך דאָס רעווערייַ צונויף מיט די קריגערייַען און טראָגן זיך איבערן פראָסטיקן מארק.
— כ'וועל זי דאקאנאיען,— כריפּעט סימכע, און קוקט מיט פארלאָפענעם בלוטיקן

אויג, ווי די טעלעצע ווארפט מיט די זײַטן, ווי פונ מויל ארויס שלאָגט איר א געדיכטע, רויטלעכ־זודיקע פּענע,— א מענטש הייסט מיר קויפנ א שטיקל, איכ קריכ ארײַנ אינ דער טעלעצע ביז איבערנ קאָפּ אינ כויוועס, קומט ער אונ זאָגט, ער דארפ זי ניט... זי איז אים צו מאָגער... צו דאָסיק... סמעטענע איז אָנ ביינער...

לייבקע שטייט באַם גאניק, פארוקט די הענט אינ די ארבל, אונ א פײַער לויפט אים איבערנ לײַב. ער קוקט, ווי מוישע מופטע זיצט אינ שליטנ, די פיס ארויסגעוואָרפנ איבער דער דראבינע, די שפּיציקע שטיוועלעכ הוידענ זיכ אונטער, ער דרייט, מוישע מופטע א ציגאר טוטינ. זײַנע דרײַעקיקע גרויסע אויערנ טאנצנ אונטער צופרידנ אינעם טכוירענעם קאָלנער, אונ שטשירעט די שפּיציקע ציינדלעכ:

— א ממענטש ק־קאָכט זיכ, וו־וואָס ד־זאָל אי־איכ טאָנ, אז איכ פאר־ר־מאָג אזויפיל אָקסנ... ער האָט איינ טע־טעליצע מאכט ער ג־גוואַ־אאלדנ...—מוישע מופטע נעמט ארויס דאָס שווארצע ציגאר־פיסקל, א לאנגס אונ א דינס, בלאָזט עס דורכ, אונ פארויכערט,— וו־ווארפ זיכ ניט סימכע, ס׳איז ניט דאָס אכצנטע יאָר... ס׳איז הײַנ־נ־ט נ־נ־נע־עפּ! נ־נ־נעפּ סימכע!

לייבקע האָט געוווּסט ס׳וועט זיכ ענדיקנ מיט א געשלעג. דערפאר איז ער טאקע די גאנצע צײַט געשטאנענ, ס׳האָט זיכ אים געוואָלט דערלאנגענ, דעם זאהיקע א פּאָר שטעקנס איבערנ קאָפּ. די אָקסנ זײַנענ געקראָכנ מיט א רעווערײַ אפ די איבערגעקערטע שליטנס, די פערד האָבנ זיכ דערשראָקענע געוואָרפנ, געקראָכנ איינעם אפנ צווייטנ. מענטשנ האָבנ זיכ אויסגעמישט מיט דער כודאָבע, די צוגעלאָפענע קאצאָווים מיט די פארבלוטיקטע פארטעכער האָבנ זיכ א וואָרפ געטאָנ אפ די אָקסנ־הענדלער. סימכע דער קאצעוו איז ארײַנ אינ א גרעסערער רעציכע. ער האָט ארויסגעכאפּט דעם שינד־מעסער פונ כאָליעווע, אונ איבערגעשניטנ אנ אָקס דעם האלדז. דער אָקס האָט זיכ אראָפּגעלאָזט מיט א קרעכצ אפ דער ערד, ס׳האָט א כוואליע געטאָנ א הייסער שטראָם בלוט אינ שווארצנ שניי ארײַנ. דאָס געשלעג האָט זיכ מיטאמאָל אָפּגעשטעלט, סימכע איז געשטאנענ מיט א פארבלוטיקנ מעסער איבערנ קאָפּ. פונעם מעסער האָט אים אראָפּגעקאפּעט אפ דער נאָז ווארעמע טראָפּנס בלוט.

— ער נעמט צו די טעלעצע,— האָט סימכע געשריִענ,—איכ קוילע אים אויס אלע אָקסנ... ער מעג זיכ קוילנ אָנ א מעסער? א כאָליערע אים אינ די זאהיקעוואטע קישקעס ארײַנ... א גנייווישער גאנעוו...

לייבקע איז געלעגנ אונטער אנ איבערגעקערטנ שליטנ. אינ די אויגנ האָט אים געטונקלט. געפילט א שטארקנ ווייטעק אינ דער לינקער זײַט. ער האָט זיכ פאמעלעכ אופגעהויבנ אונ גיכ ארויסגערוקט פונעם הויפ—קיינער זאָל אים אפילע ניט באמערקנ. ווענ דער טאטע זײַנער, זאלמענ דער גלעזער, זאָל זיכ דערוויסנ, לאָזט ער אים שוינ אינ שטוב ניט ארײַנ...

---

מוישע מופטע איז מיט דער נאכט ארויסגעפאָרנ. די אָנדערהאלבנ מעסלעס, וואָס ער איז געווענ אינ שטעטל, האָבנ פארטריבנ מוישענ דעם געדאנק פונ זיכ אריבערקלײַבנ אינ שטאָט ארײַנ צווישנ מענטשנ... ער האָט זיכ אויסגעגלײַכט מיט סימכענ דעם קאצעוו אונ געהייסנ אלעקסייענ שפּאנענ די פערד. אלעקסיי האָט געפּרוּווט איבעררײדנ מוישענ, מ׳זאָל איבערנעכטיקנ, אָבער ס׳האָט אים ניט געהאָלפנ. מוישע איז געווענ אינקאעס אפ אלעקסייענ דעם קאנאָוואל, פאר זײַנ ליגנ בעייסנ געשלעג אינ שטאל אונ פאר ניט וועלנ זיכ א ריר טאָנ פונעם אָרט.

— פאַרוואָס זאָל איך שלאָגן? — האָט אַלעקסיי געזאָגט, — זיי האָבן מײַנע ערדן פאַרנו־מען, צי וואָס?

איצט זײַנען זיי געפאָרן מיטן וואַלד און ביידע האָבן געשוויגן. מוישע מופטע האָט געקוקט אַלעקסייען אין פּלייצע אַרײַן, און געטראַכט: „אָט וועמען ס'לעבט זיך גוט, לעבט אַף דער וועלט אָן אַ פֿינאָדעל... עפּעס אַ קלײניקײַט לעבן אַף דער וועלט אָן פֿינאָדעל"...
ער האָט געהייסן טרײַבן גיכער די פערד. פון ביידע זײַטן וועג האָט זיך געצויגן וואַלד. מיטן וואַלד האָט מען באַדאַרפט אָפּפאָרן אַ ווערסט צוואַנציק, דערנאָך ערשט אַ ווערסט צען ביז דער היים מיטן פעלד. אין שליטן האָט ער געהאַט עטלעכע שטיקלעך קאָרט, לײַוונט, צוויי גרויסע שאַלן און פינף טוץ שאַלכענס. מוישע מופטע האָט האַנאָע געהאַט פון דער שטילקײַט אין וואַלד, קיין קעלט האָט ער ניט געפילט. דאָס ביסל בראַנפן, וואָס ער האָט גענומען פון אַלעקסיי דעם קאַנאָוואַלס פלעשל, האָט אים אַרײַנגעוואָרפן אין אַ האַלב־דרימלדיקן צושטאַנד. וואָס ווײַטער זיי זײַנען אַרײַנגעפאָרן אין וואַלד, אַלץ מער איז ער געוואָרן רויִקער. ער האָט אַפילו געהייסן אַלעקסייען פאַרזינגען עפּעס... נאָר אַלעקסיי האָט גאָרניט געענטפערט, געזעסן אַף די פיס, געפּיפּקעט דאָס ליולקעלע און פון מאָל צו מאָל אונטערגעצמאָקעט גלאַט אַזוי. אַף די צוויי גניאַדע פערד, וואָס זײַנען גע־גאַנגען ווי רוכעס. דער פראָסט האָט אַלעקסייען אָנגעהויבן קריכן אין די ביינער אַרײַן. דער שניי האָט אָנגעהויבן רויכערן איבערן וועג. מוישע מופטע האָט זיך אײַנגענורעט אין שליטן אַף דער שניט־סכוירע און געשמייכלט „ווער דאַרף זי, די שטאָט, אַ פײַער אַף איר... נאָר די קאָאָפּעראַציעס, „מע לאָזט דאָך דאָרט קיין קאָפּיקע ניט... בא אונדז איז דאָך אַ גאַניידן"...

— אַלעקסיי, — האָט זיך פּלוצלונג מוישע אונטערגעהויבן, — ס'איז דיר קאַלט?

— ס'נעמט אין די פּלייצעס, שטעכט אַזש...

— נאַ, האָט מוישע אַרויסגעשלעפּט פון אונטער זיך אַ גראָבע געקעסטלטע שאַל, — נאַ וואַרף אַרוף אַף די פּלייצעס...

אַלעקסיי האָט געפינטלט צופרידן מיטן בלינדן אייגל, אָנגעטאָן די שאַל איבערן קאָפּ און שטאַרק באַדאַנקט. דער וואַלד האָט געראַשט. ס'האָבן געסוויסטשעט די שפּיץ ביימער. דער וועג האָט גערויכערט. מוישע מופטע האָט זיך צוריק אײַנגעמאָסטעט אין שליטן. האַנאָע געהאַט, וואָס אַלעקסייען איז איצטער וואַרעמער געוואָרן „דער רוּעך וועט זי ניט כאַפּן, — האָט ער געטראַכט וועגן דער שאַל, — מיילע... בא אונדז איז דאָך אַ גאַניידן... קאָנסט זיך מוטשן מיטן פינאָדעל"...

— אַלעקסיי, — האָט מוישע מופטע זיך ווידער אופגעהויבן, — אין די פיס איז דיר ניט קאַלט? נאַ דיר אַ רעדנע!

— אָט ספּאַסיבי... נעכײַ וואַם באָג דאַסט...

מוישע מופטע האָט זיך ווידער אײַנגענורעט אין שליטן. ער האָט געפילט, ווי דער שליטן טראָגט זיך. „מיילע, האָט ער געטראַכט, — קאָסט מיך דער פינאָדעל טויזנט קערבלעך אַ יאָר, וויפל איז עס ווערט, וואָס איך פאָר אינמיטן דער נאַכט איבערן וואַלד און האָב פאַר קיינעם קיין מוירע ניט"... ער האָט אָנגעהויבן צונויפרעכענען זײַן פאַרמעגן. דער בראַנפן האָט אים געשפּילט אין קאָפּ. די אָנדערהאַלבן טויזנט רובל, וואָס ער האָט אָפּגעלייזט פאַר די אָקסן, האָבן אים געוואַרעמט אונטערן האַרצן. די נײַע דרײַ מילכ־מאַ־שינעס, וואָס ער האָט ערשט אוועקגעשטעלט אין דער דײַטשישער קאָלאָניע האָבן אים צעווייט די מאָרעשכוירע, וואָס סע האָט אַף אים אָנגעוואָרפן אין שטאָט קאָלמענע הוצ

„רעב מוישע, סאָוועצקע וולאסט מיט האנדל פאָרט זיכ ניט... מע וועט בא אײַכ צונעמענ דעמ האנדל אינ מיטנ טאָג“... מוישע מופטע האָט שוינ אפילע וועגנ דעמ ניט געוואָלט טראכטנ. „כ'וועט, האָט מוישע מופטע געקלאפט א פוס אפ א פוס,—די וולאסט איז אָרעמ, נעמט מענ גרויסע נאלאָגנ... ס'וועט זיכ אײַנסטאליעווענ וועט ווערנ גרינגער... אינ אונ־דזערע קאנטנ איז דאָכ א גאנײדנ...“

— אלעקסײ,—האָט זיכ מוישע נאָכאמאָל אונטערגעהויבנ,—א גוטנ ביסל טוטינ ווילסטו? אינ סיטשקע־קעסל, דאָרטנ אפנ דנאָ ליגט א פעקל. עפנ אופ אונ פארויכער... רויכער וויפל דו ווילסט...

אלעקסײ האָט גאָר ניט געענטפערט. ער האָט אפילע ניט געהערט. ער איז געזעסנ אנ אײַנגעהאָרבעטער, מיט דער שאל איבערנ קאָפ, דער שנײ זאָל ניט שמײַסנ אינ פאָנעמ ארײַנ. מוישע מופטע איז געוועזנ צופרידנ מיט זיכ. „אָט זיצט א מענטש,—האָט ער גע־טראכט וועגנ אלעקסײענ,—אזא רײַכע וועלט אונ וואָס האָט ער פונ איר?... ער לעבט דענ ווי א מענטש? ער האָט דאָכ אפ זײַנ לעבנ אפילע ניט געטראָגנ קײנ גאָלדענעמ זײגער?.. אונ חיפל איז דאָס ווערט, קומסט אינ שטאָט ארײַנ, נעמסט ארויס א גאָלדענעמ זײגער. אפנ האנט טראָגסטו א גוטנ רינג... אונ פונ וואָס האָב איכ אָנגעהויבנ? ארומגעגאנגענ איבער די דערפער מיט נאָדלענ...—מיטאמאָל איז מוישע מופטע געוואָרנ אומעטיק. דאָס ביסל שיקרעס איז אימ, ווי פונעמ שליטנ ארויסגעפאלנ ערגעצ אפנ מיטנ וואלד־וועג. ער האָט אָנגעהויבנ אָטעמענ שטארק שווער. די דרײַעקיקע אויערנ האָבנ אָנגעהויבנ אונטערטאנצנ, אונ די שארפינקע אײגעלעכ האָבנ זיכ אָנגעגאָסנ מיט טרערנ,—אונ ווער האָט מיכ גע־שטעלט אפ די פיס,—האָט ער געוואָרטשעט אינ פוטערנעמ קאָלנער ארײַנ,—זי, זלאטע... א ליכטיקע גאנײדנ זאָל זי האָבנ... פאר איר נאדנ... שוינ באלד דרײַ וואָכנ, אז זי ליגט אינ דער ערד. אזא גאָלד... מ'וועט דארפנ שענקענ פאר איר נעשאָמע נאָכ א פונט ליכט, אונ צעטײלנ נאָכ א קערבל אפ אָרעמע לײַט...—ער האָט אויסגעווישט מיט די הענטשי־קעס די אויגנ, אָבער די טרערנ זײַנענ אימ געלאָפנ אונ אראָפגעקאפעט אפ דער שפיצע־כיקער מאָרדעטשקעלע,—אזא גאָלד... דעמ לעצטנ האלביאָר האָט זי דאָכ שוינ ניט געהאט קײנ פאָנעמ פונ קײנ מענטשנ. ס'איז ניט געווענ אפילע מיט וועמענ אויסצורײדנ קײנ וואָרט...—ער האָט נאָכ לאנג גערעדט, מוישע מופטע, זיכ געדרײט אינ די צווײ פעלצנ ביז זײַנ שפיציכיק נעזל האָט זיכ צעפײַפט אונ ער איז געשמאק אנטשלאָפנ געוואָרנ.

אלעקסײ איז שוינ א פאָר מאָל אראָפ זוכנ דעמ וועג. פונ וואלד זײַנענ זײ שוינ ארויס־געפאָרנ. ער איז ארומגעקראָכנ אלעקסײ מיט דער בײַטש איבערנ פעלד, געזינקענ ביז אריבער די שטיוול אינ שנײ, נאָר דעמ וועג ניט געפונענ. האָט ער זיכ ארײַנגעזעצט אינ שליטנ אונ געלאָזט די פערד אפנ אײגענעמ באראָט. אלעקסײ זעט נאָר די ווײַס־פארוויי־עטע פערדישע קעפ, וואָס האָבנ זיכ געהויבנ אונ אראָפגעלאָזט, ווי זײ וואָלטנ אָפגעטריבנ בײזע פליגנ. ס'האָט ניט אופגעהערט צו ווײענ. אלעקסײ האָט געפילט, אז די פיס ווערנ אימ פארקליאקנעט, איז ער ווידער אראָפגעקראָכנ פונ שליטנ אונ געלאָפנ צופוס. די פערד זײַנענ ארופ אפ א וועג. אלעקסײ האָט זיכ דערפרײט, ער האָט א טרײַב געטאָנ די פערד. דער שליטנ האָט זיכ אוועקגעטראָגנ איבערנ פעלד. פונדערווײַטנס האָט זיכ עפעס גע־שווארצט, „מיסטאָמע דאָס דאָרפ,—האָט אלעקסײ געטראכט,—וויאָ אנו, באלד, באלד וועלנ מיר זײַנ אינדערהײמ“. אָבער נאָכ א לאנגנ פאָרנ זײַנענ זײ ארײַנגעפאָרנ צוריק אינ וואלד ארײַנ. די פערד האָבנ זיכ אומגעקערט מיט זײער פריערדיקנ וועג. אלעקסײ האָט זיכ א קראצ געטאָנ אינ פאָטילניצע, אונ גענומענ וועקנ מוישענ:

— העי, שטייט נאָר אופעט!

מוישע מופטע האָט זיכ ניט גערירט. ער איז אינגאנצנ פארווייעט געווענ מיט שניי. ער האָט אונטער די פוטערס געקרעכצט אונ ס'האָט אים געשלאָגנ א צאָנ אָנ א צאָנ. אלעקסיי האָט אים קוים אראָפגעשלעפט פונ שליטנ, אָבער ער האָט זיכ ניט געקענט שטעלנ אפ די פיס, אונ איז אומגעפאלנ. „אלעקסיי,—האָט ער געשטאמלט,— כ'שטארב", מיטאמאָל זײַנענ אים דורכגעלאָפנ אלע קלייניקײַטנ אינ קאָפּ. ער האָט זיכ אפילע דערמאָנט, אז ער האָט יענע וואָכ איבערגעגעבנ סראָעל מײַדענער דרײַ רובל... „א פארשיווער ייִד, א דרײַערל איז בא אים אויכ קערנ"... „פופצנ הונדערטער אינ קעשעניע... אזויפיל סכוירע אינ שליטנ"... אלעקסיי,—האָט ער אויסגעשריִענ מיט אלע קויכעס,—קלאַפּ שטארקער... דו האָסט דערפאר א פינפונצוואנציקער...

אָבער אלעקסיי האָט סײַוױ ניט געהערט. דער וואלד האָט געסווישטשעט. ער האָט לאנג געקלאפּט מוישענ א פוס אָנ א פוס, ביז מוישע האָט דערפילט א שטעכעניש אינ די פינגער. האָט ער זיכ מיט ביידע הענט אָנגעכאפּט פארנ שליטנ, אונ מיט אלעקסייס הילפ, זיכ אופגעהויבנ.

די פערד האָבנ גערירט. מוישע האָט זיכ נאָכשלעפנדיק נאָכנ שליטנ אָנגעהויבנ צו דערוואַרעמענ. זיי זײַנענ אזוי אריַינגעפאָרנ א שטיק וועג צוריק אינ וואלד אריַינ. פונ מוישענ האָט אזש אָנגעהויבנ קלאפּנ א פארע. ער האָט געוואָלט שוינ אראָפּוואַרפנ דעמ אויבערשטנ פוטער.

— טפר־ר.—האָט ער אָפּגעשטעלט די פערד,—וויִאזוי האָסטו עס פארבלאָנדזעט?

— ארויסגעפאָרנ פונ וואלד, געפאָרנ, געפאָרנ אונ אריַינגעפאָרנ צוריק אינ וואלד אריַינ...

מוישע מופטע האָט זיכ לאנג געפאָרעט אונטערנ שליטנ. ארויסגעריבנ א פעקעלע שוועבעלעכ ביז ער האָט פארויכערט א ציגאר. פונעמ רויעכ איז ער געוואָרנ אביסל לעבעדיקער, אָנגעהויבנ קלאפּנ מיטנ בײַטש־שטעקעלע איבער די כאָליעווקעס. א טאפּ געטאָנ דאָס געלט אינ בוזעמ אונ זיכ אוועקגעזעצט אפנ שליטנ.

— נו, וואָס,—האָט אלעקסיי געפרעגט,—וואָס איז דער זיצנ? ס'וועט אונדז דאָ פארווייענ.

— וו־וואָסער פאר־ר־ווייענ?—האָט מוישע געלאכט,—האָסט מוירע פארנ טויט? זעצ זיכ אריַינ, מיר וועלנ פאָרנ איבערנעכטיקנ...

— ווּ וועט איר דאָ נעכטיקנ?

— וויאָ,—האָט מוישע א נעמ געטאָנ די ווישקעס,—אבי איכ קאָנ רירנ מיט אנ איווער... וויאָ, יעסוימים האָט איר געוואָלט בלײַבנ?—אונ ער האָט איבער די אויסגעמאטערטע פערד אראָפּגעלאָזט א פאָר בײַטשנ.

— — — — — — — — — — — — — — — — — —

די אויסגעמאטערטע פערד האָבנ זיכ אלעמאָל אָפּגעשטעלט, אונ געזונקענ ביז די בײַכער אינ שניי, אָבער מוישע מופטע האָט זיכ געהאלטנ די גאנצע צײַט פאזע וואלד, ניט געלאָזט די פערד אינערגעצ אראָפּקערעווענ. ס'האָט נאָכ אלצ געווייעט. פלוצימ האָט זיכ פונערגעצ אָנגעטראָגנ א געוואָי. מוישע מופטע האָט זיכ אָנגעהויבנ אײַנהערנ. דאָס שפיציקע נעזל האָט זיכ צונויפגעפאלדעוועט, ווי אפ א ניס צו טאָנ. די דרײַעקיקע אויערנ האָבנ אָנגעהויבנ אונטערטאנצנ,—נייע,—האָט ער זיכ צוביסלעכ בארויִקט,—די פערד כראָפּענ

ניט... ס'ניט קיין וועלף... וויאָ! דער רוּעכ כאַפט אײַכ אוועק... אַלעקסיי, דערצייל עפּעס א מײַסע!

אַלעקסיי וואָס איז געלעגנ אינ שליטנ, אינ מוישע איז געזעסנ אפ זײַנע פּיס, האָט זיכ אופגעזעצט, א קראַצ געטאָנ די פּאָטילניצע, אונ זיכ אוועקגעלייגט צוריק.

— ניינ,—האָט אַלעקסיי געזאָגט צו זיכ,—כ'דערצייל ניט קיינ מײַסעס, ניטאָ קיינ נאַראָנימ, זיי האָבנ שוינ כאַסענע געהאַט...— פּלוצים האָט ער זיכ אופגעהויבנ אַלעקסיי, דאָס אייגל האָט אימ געציטערט,— כ'וועל אײַכ דערציילנ א מײַסע, נאָר הערט מיט קאָפּ,— האָט ער זיכ צוגערוקט צו מוישענ,—אָט אזוי נעענטער צו מיר... אפ דער וועלט האָט געלעבט א מענטש, פונעמ סאַטנ איז אימ געבליבנ צוויי צערעפּעטע הענט, מיט א בעלמע אפנ לינקנ אויג. דער מענטש האָט אַלע זײַנע יאָרנ געהאָרעוועט בא מילנערס... דער מענטש האָט פאַר זײַנ גאַנצנ לעבנ געהאַט נאָר דרײַ טעג א ווײַב... אפנ פערטנ טאָג האָט זי אימ אוועקגעוואָרפנ, כאָטש זי איז געווענ א קרומע אפ א פוס... עסנ גיסטו מיר ניט האָט זי געזאָגט, אונ איכ וויל עסנ! פאַר דײַנ בעלמע אפנ אויג, וויל איכ זיכ מיט דיר ניט האַלטנ. דעמלט האָט דער מענטש אינגאַנצנ פאַרלאָזט זײַנ קורינ, אונ שוינ באַלד פערציק יאָר, ווי ער אַרבעט אפ די מילנערס...

— דערצייל עפּעס פריילעכערס, אַלעקסיי—האָט אימ מוישע מופּטע איבערגעשלאָגנ,— דערצייל עפּעס א ציקאַווע מײַסע וועגנ א רוסאַלקע... אָדער דערצייל עפּעס וועגנ קלוגע מענטשנ, ניט וועגנ נאַראָנימ...

אַלעקסיי איז געבליבנ זיצנ, ווי מע וואָלט אימ דערלאַנגט מיט א דובניע איבערנ קאָפּ. די בעלמע איז אימ פאַרלאָפנ מיט בלוט. ער האָט פאַרביסנ די אונטערשטע ליפּ, אונ זיכ א וואָרפ געטאָנ צוריק אינ שליטנ אַרײַנ. „אפ מײַנ עיר,—האָט אַלעקסיי אויסגעשריִענ,— זײַנענ קיינ פריילעכע מײַסעס ניט געוואַקסנ... אונ א רײַכער איז נאָכ ניט קיינ קלוגער"...— אונ אַלעקסיי האָט זיכ שוינ מער ניט אָפּגערופנ אפ מוישעס רופ.

דער שליטנ האָט זיכ געשלעפּט צווישנ צוויי שורעס טאָפּאָלנ. די טאָפּאָלנ האָבנ זיי פאַרפירט אינ א הייפל אַרײַנ. מוישע מופּטע האָט אָנגעקלאַפּט אינ פענצטער. א הונט איז אַרויסגעשפּרונגענ מיט א בילערײַ. מ'האָט געעפנט די טיר. אַלעקסיי האָט אויסגעשפּאַנט די פערד, פאַרפירט זיי אינ שאָפּע אַרײַנ, פאַרשאָטנ האָבער. מוישע האָט אַרײַנגעטראָגנ די סכוירע אינ שטוב אַרײַנ. דער אַלטיטשקער האָט געהאָלפנ מוישענ אַראָפּוואַרפנ פונ זיכ די פוטערס. די אַלטע האָט זיכ אופגעהויבנ. גענומענ צעפּירנ פײַער.

— די טעג,—האָט דער אַלטער דערציילט,—האָט בא מיר אויכ געגעכטיקט א זשידאָקל, געזונגענ לידער... א פריילעכער אזא, א בראַווער כלאָפּעצ... פונ די סמאַוקיער כוטערס איז ער געגאַנגענ, אַוושעוש... נו, זעצט זיכ, די אַלטע קאָנ באַלד אָפּקאָכנ טיי... אָבער קיינ צוקער האָב איכ ניט.

— בא מיר איז דאָ,—האָט זיכ מוישע מופּטע אוועקגעזעצט אפנ באַנק,—א גאַנעוו איז ער... אָט דער, וואָס האָט בא אײַכ גענעכטיקט... מ'האָט אימ פונ דאָרפ פאַרטריבנ, זעט נאָר, צי ער האָט בא אײַכ גאָרניט צוגעגאַנוועט?

— דאַכט זיכ,—האָט דער אַלטער זיכ אָנגעהויבנ איבערקוקנ מיט דער ווײַב,—דאַכט זיכ גאָרניט, האַ? גיי דערקענ, אזא ווילער... רעדט צו דער זאַכ. אַטאַכ אפ די באַלעגור פּימ גערעדט, אונ גערעדט גוט... א צע טאָבי נאַ...

ווענ אַלעקסיי איז אַרײַנ, האָט מוישע מופּטע אַראָפּגעפירט דעמ שמועס פונ לייבקענ, אפ דער פּאַגאָדע, וועגנ די ווינטערדיקע טוועס. מוישע מופּטע האָט געטרונקענ טיי, דער

שטערן האָט אים געשוויצט. ער האָט אַלעמאָל עפּעס געזוכט מיט די צעגאָסענע אייגעלעך איבער דער שטוב, און ווען אַלעקסיי האָט אויסגעטרונקען די פיר טעפּלעך טיי, איבערגעקערט דאָס טעפּל מיטן דנאָ אַרויף, און איז אַרופגעקראָכן אויפן אויוון, האָט מוישע מופּטע אַ פרעג געטאָן:

— ווו איז עס דאַנילאָ, אײַער מיזינקע? צי האָט איר שוין אַמאָל זי ניט אויסגעגעבן?

פון דער לעזשאַנקע האָט זיך פּלוצים דערהערט אַ כליפּערײַ. באַם אַלטן זײַנען מיטאַמאָל פאַרפאַלן געוואָרן אַלע שמייכלען און די שוואַרצע ראָזאַרעס פונעם פּאָנעם.

— ניטאָ נאַטאַלקע,—האָט דער אַלטער געזאָגט,—פּראָפּאַלאַ דיוטשינאַ. זי איז איינמאָל אַוועק פאַרנאַכט, צי באַטאָג, פונעם שטוב, און זיך שוין מער ניט אומגעקערט... מ׳האָט זי אין דרײַ טעג אַרום געפונען אויפן טײַך ווײַט אונטערן דאָרף...

בײַ מוישע מופּטע האָט זיך דאָס שפּיציקע נעזל פונויבן צונויפגעפאַלדעוועט.

— און פאַרוואָס?—האָט ער זיך אָנגעהויבן פּאַטשען מיט די הענט איבער די כאַליעוועס.

— ווער ווייסט,—האָט דאַנילאָ געראויכערט דעם ציגאַר און געקוקט אויף דער ערד,—איין גאָט ווייסט... זי האָט אַוועקגעטראָגן דעם „פאַרוואָס“ מיט זיך אין קייווער אַרײַן, ניטאָ זי, נאַטאַלקע, ניטאָ!

מוישע מופּטע האָט געשוויגן. ס׳האָבן אים אָנגעהויבן אונטערטאַנצן די דרײַעקיקע אויערן, די שוואַרצינקע שפּיצעכיקע וואָנצלעך האָבן זיי נאָכגעטאַנצט. פאַר די אויגן האָבן זיך אָנגעהויבן פּלאָנטערן נאַטאַלקע, בלוט און מילך, ווייכע לאַנגע האָר... די ווײַב אויפן בעט מיט די אויסגעראַטשעטע שטומע אויגן. יאָ, ס׳איז טאַקע געווען אָסיען־צײַט. ער האָט זיך אָפּגעשטעלט דאָ פּאָיען די פערד. נאַטאַלקע האָט אים אַרויסגעטראָגן דעם עמער. זי איז געווען איינע אַליין אין שטוב. די אַלטע זײַנען ערגעץ געווען אין פעלד בײַ די קאַרטאָפליעס. די זון איז פאַרגאַנגען. ער געדענקט שוין איצט אַלץ מוישע מופּטע. ער געדענקט אַפילו, ווי נאַטאַלקע האָט זיך צעוויינט, ווען ער האָט זי באַם ברונעם אַ קוועטש געטאָן פאַר אַ ברוסטל. האָט ער איר געגעבן אַ רויטע, לאַנגע צוקערקע און זי איבערגעבעטן. נאַטאַלקע האָט צוגענומען די צוקערקע און איז אַוועקגעלאָפן אין שטוב אַרײַן מיט אַ געלעכטער. ער האָט אַרויסגעשלעפּט פונעם וואָגן אַ פּאַטשיילע, און איז אַרײַן נאָך איר אין שטוב. ער האָט זי אַוועקגעזעצט צו זיך אויף די קני, איר אָנגעמאָסטן די געקווייטלטע פּאַטשיילע, און זי צוגעטראָגן צום שפּיגל, זאָל זי זען, ווי ס׳פּאַסט איר... דאָס מיידל האָט זיך אַרויסגעריסן פון זײַנע הענט, און דער פּאָנעם האָט איר געפלאַקערט. זי האָט זיך אָפּגעשלאָגן פון אים. ער האָט אַרויסגעשלעפּט פון קעשענע אַ רויטע בײַטש קאַרעלען: זיי אַ טרייסל געטאָן פאַר נאַטאַלקעס אויגן, און זיי אַרײַנגעלייגט צוריק. צוגעזאָגט איר צו ברענגען אַ טוץ פאַרשיידן־קאָלירנדיקע סטענגעס... ער האָט זי אַרויסגעפירט אינדרויסן, זיך אַרומגעקוקט אין אַלע זײַטן און זי אַרײַנגעפירט אין קלוניע אַרײַן... ווען ער האָט פאַרצוימט די פערד און זיך שוין געקליבן אַ צופרידענער אַוועקפאָרן, האָט ער זיך פּלוצים געכאַפּט: ער איז אַרײַן אין שטוב, און אַראָפּגענומען פון דער מיידל די פּאַטשיילע,—„כ׳וועל דיר שענקען אַ שענערע, ווען דער טאַטע וועט אויך זײַן“... זי האָט זיך ניט געווערט. זי איז געשטאַנען אין ווינקל, געציטערט, און געקוקט אויף אים מיט אָנגעגאָסענע אויגן. די פיס האָבן זיך אים געבראָכן. ער האָט זיך קוים דערשלעפּט צום וואָגן. „טאָמער דערציילט זי דעם אַלטן“... נאָר ווען די פערד האָבן אים אָפּגעטראָגן ווײַט פון דער כאַטקע, און איז אַרײַנגעפאָרן אין שטילן סאָפּ־זומערדיקן וואַלד, האָט זיך מוישע מופּטע באַרויִקט.

— מײלע, — האָט ער בעטראכט, — װעט זי דערצײלנ... װאָס איז דאָרט אוזעלכס? װעל איכ באצאָלנ... װיאָ, מיט געלט מאכט מענ אלצ...

אינ כאטקע איז געװענ מאָרעשכװירעדיק. די לוטשינע האָט אױכ עפּעס אומעטיק גע־ברענט. אונטער די פענצטער האָט געסװישטשעט דער װינט. די אלטע האָט געכליפּעט אינ װינקל. דאנילאָ האָט געריװכערט אונ אלצ געקוקט אפ דער ערד.

— אינ פעלד זײַנענ מיר געװענ, — האָט דער אלטער װי גערעדט פאר זיכ, — זיכ פאר־הײַעט. געקומענ אהײמ שוינ גאָר אינאָװנט. די טיר איז געװענ פארטשעפּעט אפ דער קליאמקע, אונ נאטאלקע איז ניט געװענ. געװארט, געװארט אפ דער פריזבע, די צװײטע הענער האָבנ שוינ געקרײט, ניטאָ זי... געלאָפנ, געשריענ, װי אינ װאסער ארײַנ... אונ אינ דרײַ טעג ארומ האָט מענ זי טאקע געפונענ אפנ טײַכ, װײַט אונטערנ דאָרפ... צוליב װאָס זי איז געלאָפנ פיר װערסט צומ טײַכ? נאָר אײנ גאָט װײסט...

בא מױשע מופּטע האָבנ נאָכ די דרײַעקיקע אױערנ געטאנצט. די שארפע, שװאר־צע װאָנצעלעכ זײַנענ זײ נאָכגעשפּרונגענ. אינ די צעגאָסענע אײגעלעכ זײַנע זײַנענ ארומגעשװומענ נאטאלקע, די װײַב אפנ בעט... ס'איז אימ געװאָרנ עפּעס שטארק שרעק־לעכ. די שפּיציקע קני האָבנ אימ אָנגעהױבנ ציטערנ. דער קאָפּ האָט זיכ פארדרײט. ער האָט זיכ אופגעכאפּט אונ אָנגעהױבנ ארומלױפנ איבערנ שטוב.

— ה־מ־מ־, — איז ער געבליבנ שטײנ פארנ אלטנ, — בא מ־מ־מיר איז אױכ ניט לאנג גע־געשטאָרבנ די װײַב... ערשט דרײַ װאָכנ... אָפּגעלעגנ אפנ בעט העכער א יאָר, זאָלנ זײ בײדע האָבנ די הימלשע קעניגרײַכ, אײַער טאָכטער אונ מײַנ װײַב... אלעקסײ, — איז ער ארופגעשפּרונגענ אפ דער לעזשאנקע, — שטײ אופ, האָסט מיר אָפּגעראטעװעט פונעמ טױט אונ זיכ געלײגט שלאָפנ? — מױשע האָט דערצײלט, װי ער איז שיר ניט פארפרױרנ געװאָרנ, אונ אװעקגעשטעלט אפנ טיש א פלאש בראנפנ. װענ מױשע האָט גענומענ אביסל בראנפנ מיט דאנילאנ אונ מיט אלעקסײענ (די אלטע האָט זיכ ניט געװאָלט אפילע צורירנ), האָט מױשע צעװיקלט א קלעצל שװארצנ בעזש, אָפּגעמאָסטנ אפ דער האנט דרײַ ארשינ קאָרט, צוגעטראָגנ דער אלטער א פאטשײלע, צוגעזאָגט אלעקסײענ א פאָר הױזנ אונ געגעבנ דעמ אלטנ א פעקל טוטינ, — נעמט, — האָט מױשע געשריענ, — אז גאָט העלפט מיר... ער ראטע־װעט מיכ... איכ בינ שיר ניט דערפרױרנ געװאָרנ... נעמט, ס'װעט אפ אײַכ ניט פארפאלנ װערנ. צוביסלעכ װעט איר מיר אױסצאָלנ... לאָמיר אױסטרינקענ פאר זײערע הײליקע נעשאָמעס!...

װענ ער האָט זיכ געלײגט שלאָפנ, האָט זיכ מױשע מופּטע געפילט גוט. ער האָט מיט זיכ אָפּגערעדט שיקנ פאר דער װײַבס נעשאָמע 2 פונט ליכט, אונ צעטײלנ אפ אָרעמעלײַט צװײ קערבלעכ... ער האָט מיט די שפּיציקע פינגער א טאפּ געטאָנ די אָנדערהאלבנ טױזנט רובל אינ זײַט קעשעניע אונ איז רױִקער אײנגעשלאָפנ. אינ כאטקע איז געװאָרנ פינצטער. אינדרױסנ האָט געװײעט. אלע זײַנענ געשמאק אײַנגעשלאָפנ, נאָר זי אײנע, די אלטע, איז געזעסנ אפ דער לעזשאנקע דעמ קאָפּ פארװאָרפנ אפ די קני, מיט אנ אױסגעשטרעקטער האנט געגלעט איבער דער פינצטערניש אונ געכליפּעט:

— טויב מײַנע...

---

לײבקע האָט זיכ ארױסגעשארט פונעמ הױפ, אונ זיכ אָפּגעשטעלט אפנ מארק צװישנ די שליטנס. אהײמ גײנ האָט זיכ אימ ניט געװאָלט. ער האָט זיכ ניט געװאָלט באגעגענענ מיטנ טאטנ. ער װעט הערנ זײַנע גװאלדנ שפּעטער מיר א פאָר שאָ... ער איז געשטאנענ עט־

לעכע רעגעס, געקוקט אפנ מארק, א מאכ געטאָנ מיט ראָמאנס שטעקנ און זיכ אוועקגעלאָזט אינ בערל כינקעס טשײַנע. ביז עפעס וואָס,—האָט לייבקע צו זיכ געזאָגט,—זאָל דאָס הארצ נים כליאבענ...

אינ טשײַנע—שווארצע, פארשוויצטע ווענט. די פאָדלאָגע פיטש־נאס, גליטשיק, אָנגערויכערט. די געדיכטע לופט פארטשמעליעט דעם קאָפּ, ווארפט ארײַנ אינ א דרעמל. לייבקענ איז געוואָרנ עפעס ביטער אינ מויל, ווי ער וואָלט זיכ אָנגערויכערט מיט ראָמאנס „זיליע". פויערים זיצנ בא פארגאָסענע טישנ, אינ די פעלצנ, אָנ די היטלענ, פויערטעס מיט די שאלנ אפ די קני. די פענעמער פלאקערנ. מ'ברעכט פונ די טאָרבעס דאָס ברויט, מע בײַסט די „פערדישע" הערינג. אונטער די טישנ בולבענ די פלעשער. גלעזער קלינגענ, בוצקענ זיכ, עס שמעקט מיט טשאד, מיט שטאל-מיסט... לייבקע געדענקט גאָר ניט, וויפל ער איז דאָ אָפּגעזעסנ אינ ווינקעלע. נאָר ווענ ער האָט א קוק געטאָנ ארום זיכ, איז אינ טשײַנע שוינ קיינער ניט געווענ. פונ יענער זײַט מארק איז דער שניי געווענ באגאָסנ, ווי מיט רויטנ ווײַנ. אזוי פארגייט אויכ די זונ אפ סטאווקיער כוטער,—האָט לייבקע א טראכט געטאָנ,—מע דארפ, ווײַזט אויס, גײנ אהיימ... נאָר ער האָט זיכ ניט גערירט פונעם אָרט, פונ דער צווייטער האלבער שטוב, דורכ דער אָפענער נײַ־סאָסנאָווער, שמעקנדיקער טיר, טראָגט זיכ א מיידלש געזאנג. אזא צעפעסטעטס... און אנטקעגנ אים שטייט א מיטלוועקסיקע שווארצכיינעוודיק ווײַבל, פונ אירע שווארצע אויגנ שלאָגט מיט ווארעמקײַט.

— ווערמעס ביסטו?

— איכ בינ ארײַנ טרינקענ א גלאָז טיי!

— שוינ קאלט דער סאמאָוואר, מיר פארמאכנ שוינ די טשײַנע, ס'דאָכ שוינ שאבעס!

— שאבעס?!

— נו' יאָ, וואָס כידעשט זיכ אזוי?

— ס'איז הײַנט דאָנערשטיק צו פרײַטיק?

— דאָנערשטיק,—לאכט דאָס ווײַבל,—מאכט מענ שאבעס?

— אריע יוזעפינער,—דערקלערט איר לייבקע,—איז איינמאָל אוועקגעפאָרנ אפ עטלעכע טעג אינ שטאָט ארײַנ: ער קומט צופאָרנ. די פאָל איז אויסגעשמירט, די ליכט ברענענ, פראדל זיצט אינ דער סאמעטענער פלאטיע... האָט זיכ אריע צעלאכט, וועסט שוינ, פראדל, מאָרגנ נאָכאמאָל מאכנ שאבעס, ס'איז ערשט הײַנט דאָנערשטיק...

— ווו איז דאָס געשענ?—קוועלט דאָס שווארצכיינעוודיק ווײַבל, און האלט זיכ פאר די זײַטנ,—אוי, מײַנ בויכ...

— וואָס הייסט, ווו?—שמייכלט לייבקע,—אפנ סטאווקיער כוטער...

דאָס ווײַבל איז מיטאמאָל געבליבנ שטיינ מיט אנ אָפנ מויל. זיכ אָפּגערוקט פונ לייבקענ, ווי פונ א גרויסער סאקאָנע:

דו ביסט זאלמענ דעמ גלעזערס? מע רופט דיכ לייבקע? ביסט געווענ באמ יידנ וואָס זיצט איבער דיר אינ טורמע? איכ וויים שוינ אלצ... גיי געזונטערהייט, זע ווי סע זיצט, גיי שוינ גיי דיר, ווײַל אָט שיק איכ ארויס מײַנ בערלענ...

לייבקע האָט זיכ אוועקגעשלעפט דורכ די גערטענער אהיימ. דאָס פויערשע געסל, פונ ביידע זײַטנ מיט שפיצעכיקע פארווייעטע שטאכעטנ, ליגט אויסגעצויגנ אינ שניי א פארטײַעטס. פונדערווײַטנס האָט ער דערזענ דעמ טאטנס שטיבל, אימ, לייבקענ, האָט זיכ געדאכט, אז דאָס שטיבל איז זייער צופרידנ, וואָס דער שניי האָט צוגעדעקט איר פליכעוואטנ קאָפּ. די צוויי ווײַנשל־ביימלעכ שטייענ נאָכ אונטער די פענצטער. דער אלטער לייטער

שטייט נאָכ באַם שטעלכל. דער שטיינ ליגט נאָכ באַם טיר. אַלצ ווי געווענ און די שטוב־טיר האָט א קרעכצ געטאָנ, ווי צוריק מיט צוויי יאָר, ווענ ער איז ארויס צו דער פור, וואָס האָט אים אוועקגעפירט אינ כוטער אריינ.
— — — — — — — — — — — —
— — — — — — — — — — — —

ווענ לייבקע איז ארייַנ אינ שטוב, האָט מענ אים באגעגנט מאָדנע־שטיל. מע האָט אַלע געשוויגנ. זאלמענ האָט זיכ אופגעהויבנ פונ אונטער דער הרובע, לייבקע האָט דער־קענט אינ זייַנ אופהייבנ זיכ, און אינ זייַנ קנאקנ מיט די פינגער, אז ס׳וועט באלד ווערנ פריילעכ... האָט זיכ לייבקע א כאפ געטאָנ בא דער זייַט, א שטארקנ קרעכצ געטאָנ, און זיכ א וואָרפ געטאָנ אפנ באנק־בעטל. אינ שטוב איז געוואָרנ א שטיקל ראש. זאלמענ איז שפּעטער אליינ צוגעגאנגענ, און א טאפּ געטאָנ בא לייבקענ דעם קאָפּ:

— ער האָט שטארקע היצ,— האָט זאלמענ געוואָרטשעט,— א מעשומעד, זייַנ גליק...
לייבקע האָט דעם געלעכטער אַלעמאָל אויסגעקרעכצט.

V

נאָכ די וואַלנ פונ דאָרפראט איז סטעפאנ זיגערט א פאָר טעג ארומגעגאנגענ א צע־רייצטער. ער האָט זיכ געשאָלטנ און געשלאָגנ די ווייַב. די ווייַב איז געלאָפנ צו יאנקאָ דעם מילנער, אָבער זיי האָבנ זי ניט געוואָלט אפילע הערנ. אַלעס האָט זיכ געקריגט מיטנ אלטנ. הארפינע איז געלעגנ אפנ קאסטנ און געוויינט, יאנקאָ האָט פונ איר אראָפּגעשלעפּט די שטיוול און זיי באהאלטנ אינ קאסטנ. ווארווארע איז געלאָפנ פונ די מילנערס א פאר־ווינטע. זי האָט געטראָפנ סטעפאנענ ארומקריכנ איבערנ וואלד מיט דער יעגער־ביקס. ער האָט געשאָסנ סטעפאנ קראָענ, האראָבטשיקעס, געטאָפּטשעט מיט די פיס די ווארעמע פייג־לענ אינ שנײי אריינ. ווארווארע האָט געהערט, ווי יעדער פייגל, וואָס ער טאָפּטשעט צו, רופט ער אָנ מיט אנ אנדער נאָמענ—טארעוש, ראָמאנ...

אָבער לאנג שטיינ אונטערנ דעמב האָט ווארווארא מוירע געהאט, ער זאָל אומגערנ אינ איר ניט אויסשיסנ, איז זי צוגעלאָפנ, און זיכ א וואָרפ געטאָנ סטעפאנענ פאר די פיס:

— סטעפאנע, קום אהיים... שלאָג מיכ! כ׳וועל ניט אוועקגיינ... קום אהיים!

— גיי אוועק!... נו שטיי אופ... אפנ הארצנ... נו, שטיי אופ!

— עפשער ביסטו קראנק?—האָט אים די ווייַב געגלעט איבער דער פלייצע.

— איכ בינ אומגליקלעכ,—האָט סטעפאנ געענטפערט,—מיר זייַנענ אומגליקלעכ, וואר־ווארא, איַ גיי, וואָס פארשטייסטו, דו דארפסט דאָכ נאָר די נאכט... דו זעסט דאָכ ניט, וואָס אונטער דער נאָז טוט זיכ...—זי האָט גאָר ניט געענטפערט. זי איז געווענ צופרידנ אבי ער גייט מיט איר אהיים,—דו קריגסט זיכ מיט דער מאמענ פאר די שליסלענ, און איר היט ניט די קאמער... מ׳וועט זיי דארפנ אופהערנ געבנ ברויט,—האָט סטעפאנ געטייַ־נעט צו זיכ אליינ—זיי וועלנ אונדז געבנ וואל־רעכט, וועלנ מיר זיי געבנ ברויט... דו, פאר־שטייסט,—האָט ער אויסגעקערעוועט דעם קאָפּ צו דער ווייַב,—אַלע כאָשעווע מענטשנ שטופּנ זיי אָפּ אָנ א זייַט... די שטארקערע באלעבאטים קאָמפּאנייעט מענ מיט די האָלאָ־דראנצעס... גיי אהיים, נא די ביקס. איכ וועל דאָ צוווארטנ אפּ בענצעלנ, ער דארפ באלד אָנקומענ פונעם דאָרפ... גיי!

סטעפאנ איז געבליבנ שטיינ אפנ וועג. נאָכנ נייַ־יאָר האָבנ די פרעסט אָנגעהויבנ טלִיעָנ אפּ די אלטע כוטערשע דעמבעס. די טעג האָבנ געשפּאנט איבער די שעמערירנדיקע

שנייענ אנטקעגנ דער ערעוו־פרילינגדיקער זונ. שטילע טעג האָבנ געשפּאַנט. די גרויע קאָפּטשיקעס, די פאַרביקע סויקעס האָבנ געשריִענ אינ וואַלד. די הענער האָבנ געקרייט. ס'האָט געקאַפּעט פונ די דעכער. פונ דער שקאָלע האָט זיכ געטראָגנ א קלינגעריַי פונ העק. וווּ־ניט־וווּ האָבנ שוינ געוויכערט פרישע קופּעס הניי אפ די פעלדער. ס'האָט גע־שמעקט מיט פרילינג. סטעפּאַנ זיגערטס איז געשטאַנענ אפנ וועג אונ זיכ צוגעהערט, ווי די שקאַפּעס הירזשענ אינ שטאַל, „מע וועט דאַרפנ צולאָזנ דעמ בורנ,—האָט ער א טראַכט געטאָנ,—זיי האָבנ אופגעהערט עסנ“... ער האָט דערזענ, סטעפּאַנ זיגערט, ווי אלעקסיי גייט פונ יוליקנ, האָט ער אימ צוגערופנ:

— וואָס הערט זיכ עפּעס, אלעקסיי, נייַס?

— פאַראַנ נייַס...—האָט אלעקסיי גענומענ פאַרוויכערנ די ליולקע, אונ צוגעפינטלט מיטנ בלינדנ אייגל,—די זונ גייט אופ אונ פאַרגייט אונ קערט זיכ אומ ווידער, די לעוואָנע גייט אופ אונ פאַרגייט, אונ קערט זיכ אומ ווידער, די שטערנ גייענ אופ אונ פאַרגייענ אונ קערנ זיכ אומ ווידער. דער מענטש גייט אופ אונ פאַרגייט אונ קערט זיכ שוינ מער ניט אומ... אָצע וסע שאָ זנאַיו... מעוושא מופּטא איז א קלוגער, ער פאַרשטייט אסאַכ... איכ, אלעקסיי, דערציילּ נאַרישע מייַסעס... פאַרבלייַבט געזונט!—אונ ער איז אוועקגעגאַנגענ.

סטעפּאַנ האָט אראָפּגעשאַרט דעמ שניי פונעמ פיִענ אונ זיכ אווקגעזעצט באַמ וועג. ער האָט פאַרוויכערט אונ נאָכגעקוקט, ווי אלעקסיי שלעפּט זיכ מיטנ שטעקנ איבערנ וועג. דער קאַנאַוואַל איז שוינ אויכ מעשוגע,—האָט סטעפּאַנ געטראַכט,—ער איז געוועזנ א קאָמאַרניק, אונ איז פאַרבליבנ א קאָמאַרניק, אונ יאַנקאָ איז געוועזנ יאַנקאָ אונ איז געבליבנ יאַנקאָ... מ'דאַרפ זיי עפענענ די האָלישעס די אויגנ... ווי יאַנקאָ זאָל ניט זייַנ קאַרג, האָדעוועט ער אימ דאָכ... אָנאָ פאָרט ער שוינ!

פונ הינטער די בייַכיקע פעלדער האָט זיכ באַוויזנ א ווייַסע גריווע. בענציע איז גע־פאָרנ פונעמ טייַכ, ווו מע האָט געהאַקט דאָס אייַז. ס'איז געווענ האַלבער טאָג. ער האָט זיכ אלעמאָל אומגעקוקט, ווי מע פירט דאָס אייַז צו אווראָמענ „זאָלנ זיי אויכ פירנ,—האָט בענציע א מאַכ געטאָנ מיט דער האַנט,—זאָלנ זיי פירנ“... ער האָט געמאַכט א כעשבנ וויפל ארשינ סכוירע ער האָט צוגעבנ די פּויערימ אפ מילכ. ער איז געוועזנ צופרידנ, וואָס די מאַשינ וועט שטיינ בא אנדריי דעמ ווייַסנ. נישקאָשע,—האָט בענציע געקאַלופּעט די ווייַסע בערעסט־ציינ,—פריִער האָב איכ געהאַט טייכל, אונ קיינ געלט ניט געהאַט, איצט האָב איכ אדאַנק גאָט, אי געלט, אי טייכל, כ'וועל נאָכ האָבנ מינענ פאַר א ווייַב... אייַ וועט זי זייַנ א ווייב... זאָל נאָר פראַדל א ריר טאָנ זיכ פונעמ בעט... בענציע האָט ארויס־געשלעפּט דאָס שפּיגעלע. ער האָט זיכ פאַרלאָזט בענציע א שוואַרצ לאָפּאַטע־בערדל, אָנגע־טאָנ אריעס מאַרענגע־בעקעש, אונ אָנגעהויבנ טראָגנ די לאַקירטע שטיוול אינדערוואָכנ. ער האָט געטאַפּט, בענציע יוזעפינער, דאָס קוטשעראַווע בערדל, געקוקט אינ שפּיגעלע אריַינ אונ פאַרקוועטשט אנ אייגל,—הא, וואָס זאָגסטו,—האָט ער גערעדט צו יענעמ בענציען, וואָס אינ שפּיגעלע, כ'דערקענ דיכ גאָרניט... כ'הויב נאָר אָנ צו האָבנ דערעכערעצ פאַר דיר... בענציע, דער רוּעכ זאָל דיכ נעמענ!

סטעפּאַנ איז געגאַנגענ אנטקעגנ. ער האָט באַגעגנט די פור בא די ווייַנשל־ביימלעכ, וואָס שטייענ באַמ וועג. זיכ צוגעזעצט אפנ ראַנד פונעמ גרינעמ שליטעלע, מיט די פיס זיכ אָנגעשפּאַרט אפ די פּאָלאָזעס. דער בורער איז געגאַנגענ שטיל.

— אוועקגעפאָרנ?

— נאָכ ניט!

— וואָס זיצט ער נאָכ?

— הײַנט איז א פלעגום פונעם נײַעם ראט!

— וואָס ס'מען ריידנ?

— כ'ווייס ניט!

זיי זײַנען ארײַנגעפאָרנ אינ הויפ. בענציע האָט זיכ גענומענ אויסשפאנענ דעם פערד. סטעפאנ האָט זיכ געלאָזט אינ שטוב ארײַנ. אָבער זיכ באלד אומגעקערט אונ זיכ אוועקגעזעצט צוריק אפנ שליטנ.

— בענצעל,—האָט סטעפאנ געזאָגט,—דער פרילינג גייט, מ'דארפ דעם הני ארויספירנ. אקערנ דארפ מענ, זייענ. נעמענ א נײַמיט, צודינגענ מענטשנ אפנ טאָג?

— נעם מענטשנ, סטעפאנ, נעם ניט קיינ נײַמיטנ. ווערסט זיכ אָנרײַסנ אפ א צווייטנ טאדעושנ...

— זיי וועלנ שרײַענ, אז דאָס גאנצע דאָרפ ארבעט אפ מיר!

— טאָ זאָלנ זיי ניט גיינ ארבעטנ... דו גויטסט זיי?

— עמעס... קיינעמ גויט איכ ניט...

---

פראדל איז אָפגעלעגנ א שטיק צײַט אפנ בעט, זי האָט געקוקט אפ אלעמענ, האָט קיינעמ ניט דערקענט. דער דאָקטער מיט די גאָלדענע ברילנ, מיטנ שפיצעכיק בערדל פלעגט אָפט קומענ, פריער פלעגט דער דאָקטער באטראכטנ דאָס מעבל אינ שטוב, דערנאָכ די קראנקע אונ אוועקפאָרנ מיט צענומענע הענט. די נאָז האָט ניט אופגעהערט צו פײַפנ בא פראדלענ. דער צווייגאָרנדיקער גיידער איז איר ארפגעהאנגענ א ליידיקער, אראָפגעשלעפט די אונטערשטע ליפ אזוי, אז טאָמיד איז זי, פראדל, געלעגנ מיט א האלב אָפנ מויל, אז דער גאָלדענער צאָנ האָט קײַלעכדיקע מעסלעסנ געגלאנצט אינ דער טונקלקײַט, אונטער די שאפעס. בענציע האָט אופגעהערט פירנ דעם דאָקטער. מינע האָט אינדערשטיל געזונגענ „Поцелуй это есть наслаждение“ געלייענט אלעמאָל איינעמ אונ דעמזעלביקנ ראָמאנ אונ געוויינט, זיכ געקריגט מיט דער באָבע, אז זי דערלאנגט ניט פראדלענ אלצ צו דער צײַט, אונ אליינ איז זי, מינע געזעסנ באמ פענצטער, ווי זי וואָלט אפ עמעצנ ארויסגעקוקט...

ווענ בענציע איז אינ שטוב ארײַנ, איז ער געבליבנ שטיינ אפנ שוועל. פראדל איז געזעסנ אפנ בעט, ארום איר זײַנען געלעגנ אָנגעוואָרפנ אסאכ קליידער. די אלטע איז געשטאנענ אונטערנ אויוונ, געקוקט אפ בענציענ מיט די אויסגעראטשעטע פארזשאווערטע אויגנ, אונ די לאנגע בלויאָדערדיקע הענט האָבנ איר געציטערט. איבער פראדלס אראָפגעהאנגענעמ ליידיקנ גיידער, זײַנענ ארויסגעשפרונגענ רויטע פלעקנ. די נאָז האָט מאָדנע געפײַפט. זי האָט איבערגעקערט די מאלבושים אפ דער לינקער זײַט, געשארט איבערנ בעט, אונטערגעהויבנ די קישנס... פלוצים האָט זי ארויסגעלאָזנ א ווילדנ קוויטש—פראדל איז געפאלנ אינ כאלאָשעס. אָבער דער געדאנק, אז די פינפערלעכ זײַנענ ניטאָ האָט פראדלענ ניט געלאָזט לאנג כאלעשנ: זי האָט אָפגעשטופט פונ זיכ מינענ מיט בענציענ, ארויסגעקראָכנ אינעם איינעמ העמד פונ בעט, געכאפט א פעקעלע שוועבעלעכ, זיכ אויסגעצויגנ אפ דער ערד, געקראָכנ אונטער די בעטנ, זיכ געסמאליעט די ברעמ, די האָר, אפ די ברענענדיקע שוועבעלעכ... אונ ווענ זי איז ארויסגעקראָכנ פונ אונטער די שאפעס, א רויטע, ווי א צויק, די פיס האָבנ איר אזש געפײַערט, כ'האָט געשלאָגנ פונ איר, ווי פונ אנ אָנגע־

הייצן אויוון, איז זי א פאַל געטאָן אפן בעט. דאָס מאָל האָט שוין פראַדל געכאַליעשט לאַנג... בענציע האָט איר געקוועטשט די נאָז מיט א שמייכל. ער האָט געהייסן מינע דער־לאַנגען דעם עסיק און האָט זיך גענומען אָנרײַבן פראַדלען דאָס האַרץ. מינע האָט זיך אָפּגעקערט, ס'איז איר געוואָרן עפּעס מיטאַמאָל הייס, און זי האָט זיך צעוויינט. די אַלטע ביילע האָט זי גענומען אײַנשטילן. נאָר מינע האָט זיך ניט באַרויִקט. זי איז צוגעלאָפן צו בענציען, אים אָפּגעשפּאַרט, צעגעדעקט פראַדלען דאָס נאַקעטע לײַב און אראָפּגעלאָזט בענציען אזא פּאַטש, אז די באַק איז אים אפן אָרט אופגעלאָפן. בענציע איז געבליבן שטיין א דערשראָקענער. יאָ,—האָט ער א טראַכט געגעבן,— די אַלטע מאַכאַשייפע האָט איר אַלץ דערציילט... ער האָט געקוקט אף דער אַלטער, אף מינען, געפּלאָנטערט מיטן צונג: „געוואַרט ביז די מאַמע וועט געזונט ווערן... פאַרשטייסט?..." אָבער מינע האָט אים ניט געוואָלט הערן.

— אין קיין איין ראָמאַן האָב איך ניט געלייענט,—האָט מינע אָנגעהויבן אַרומלויפן איבערן שטוב,—מע זאָל זיך באַגיין אזוי גראָב מיט א פרוי.. אזוי גראָב און פאַר די אויגן פון א יונגער פרוי.. как это грубо... און ער האָט נאָך געהאַט די האָזע צו בעטן מײַן האַנט ... как это подло.

בענציע איז צוגעלאָפן צו דער אַלטער. זי א קיצל געטאָן אונטערביידע פאַכוועס און איז אַרויסגעלאָפן מיט א פאַרקוועטשט אויגל פון שטוב. פראַדל האָט נאָך געכאַליעשט...

---

שפּעט אין אָוונט. סטעפּאַן זיגערט האָט זיך אַרומגעדרייט באַם וואַלד. איבערן וואַלד האָט זיך אויסגעשאָטן א צעגליטער ווײַסער פּריסעק—די שטערן האָבן געברענט אײַנייִנעם מיט די שפּיץ דעמבעס, ער האָט געוואַרט סטעפּאַן אף דער ווײַב, וואָס איז אוועקגעלאָפן אין דאָרף אַרײַן זיך דערוויסן וועגן וואָס „רעדט מען דאָרט"... ער איז געשטאַנען לאַנג. דער יונגער זיגערט אָנגעשפּאַרט אָן א בוים. אַרום איז געווען שטיל. ווען ניט ווען האָט אופגעריסן די נאַכטישע שטילקײַט, א בילערײַ פון הינט. ער האָט זיך קוים דערוואַרט.

— נו?

— מ'רעדט וועגן א קאָמונע... וועגן ערד...

— סאַק! גיי אַהיים!

פון הינטער די פעלדער האָט אָנגעהויבן אופגיין די לעוואָנע א גרויסע, א רויטע, א פײַערדיקע. די לעוואָנע איז אופגעגאַן, ווי א זון איבערן דאָרף. סטעפּאַן איז נאָך אַלץ געשטאַנען באַם וואַלד. איבער זײַן קאָפּ האָבן געוויינט סיטשן [1] ער האָט אויסגעשפּיגן און זיך אומגעקערט אין הויף אַרײַן. אפן וועג האָט ער באַגעגנט א פור, ס'איז געפאָרן דער סעקרעטאַר פון רײַפּאַרטקאָם—יערמילאָוו. נעבן אים איז געזעסן טאַדעוש. פון עם פעדל האָט זיך געטראָגן אַנטאָניִנעס קאָל. די נײַמישקע האָט געזונגען:

Я—тепер—не—сты·жусь
Что—я—де·э·вка бедна...

---

[1] סיטשן — עולעכן אם טאָרוע.

א. גאָנטאר

# גנילאָפּיאַט

די גנילאָפּיאַט [1]) איז אַלט,
געבויגן און געדרייט,
פון ברעג צו ברעג
כאָטש מיט דער האַנט דערלאַנגען.
ס'האָט מענדעלע געלאַכט,
בינימען האָט געוויינט
אין קליינעם שיפעלע,
וואָס איז שוין אָפּגעגאַנגען.

איך שטיי באַם ברעג,
און הער זיך צו און זע;
די ווערבעס בייגן זיך
און טרינקען, טרינקען, טרינקען,
פון ווייַסנס הערט זיך
ניט סענדערלס געשריי, —
דאָס האָבן קאָמסאָמאָלצעס
זיך צעזינגען.

זיי האַלטן שטייַפ
די וועסלעס אין די הענט
און זינגען צו דער זון,
די זון צאָלט אָפּ
פאַר אַלעס.
איר דאַרפט ניט פרעגן, כ'ווייס שוין קלאָר אַליין,
דאָס האָבן מיר פאַרברענט
דעם אומעט און דעם דאַלעס...

---

[1]) דער טייַך אין בערדיטשעוו.

## פֿאַרטאָג

אין גאַס איז פֿרי,
סע שפּילט דער ווינט און שפּילט
אַף יונגע צווײַגן
מיט די דינע בלעטער.
די בלויקײַט פֿונעם בעז אין מײַנע אויגן בליס,
די בלויקײַט פֿונעם טאָג אין טונקלע שויבן קלעטערס.

שטיי אוף מײַן פֿרײַנט,
אָט טו אַ קוק אהער,
דו ווייסט ווי איך פֿאַרליבן זיך אין מאָרגן.
טאַטע, טאַטע!
ס'איז פֿאַר דיר מיר שווער,
וואָס דו האָסט —
מיט דײַן לעבן זיך געוואָרגן.

דו האָסט געטײַנעט נאָך:
„אַדאַנק דעם ליבן גאָט,
וואָס קאָן מען טאָן,
אַזוי דאַרף זײַן מיסטאָמע...“
איצט פֿרעג איך דיך,
ווער האָט דיר דען פֿאַרבאָט
כאָטש שרײַען הויך,
ווי ס'שרײַט דאָס וואַסער
אין די יאַמען.

דו האָסט געשטומט
און ניט געגלויבט אין זיך,
און ווען ס'האָט עמיצער
געוואָלט דיך פֿירן,
האָסטו פֿאַרקייטלט
פֿאַר דעם גאַסט די טיר,
געפֿאַלן אַף דער בעט,
דו זאָלסט קיין שרעק ניט שפּירן.

דו שלאָפֿסט,
און טונקלע שאָטנס פֿאַלן פֿונעם גרעט,
וואָס איז אין שטוב
אַף זיבן שטריק צעהאַנגען.
מע כראָפּעט אַפֿן דיל,
און אַפֿן בעט.
מע שלאָפֿט?
צי עפּשער האַלט מען גאָר אין צאַנקען?

איך דעק זיך אָפּ,
אין ווינקעלע איך זוך,
אוי, א מײַזל שקראָבעט אין א נאָרע,
די מאמע ווײנט פון שלאָף,
איך וועק זי אוף:
„מאמע, מאמע!“ —
איך הייב זי אָן צו טאָרענ.

זי כאפּט זיך אוף צעטומלט
און זי שרײַט:
„שא זאָל זײַנ,
די קינדער וועלנ מאָנענ עסנ...“
זי האָט מיט קינדערלעך געמאכט א קונציקנ פארבײַט
געזונגענ זיי א ליד
זיי זאָלנ זיך פארגעסנ.

די ליד איז שטיל געווענ,
און טרויעריק און מיד,
מיט אויסוועגלאָזע אומעטיקע קלאַנגענ,
ווי בא א מענטשנ איז פארלאָשנ דער געמיט,
וואָס ווייסט אז גיך
וועט ער שוינ זײַנ געהאנגענ.

אזוי, אזוי,
ס'איז שטיל געווענ,
צו שטיל.
כ'קאָנ ניט מער די שטומעניש פארטראָגנ.
מײַנ יוגנט אפּ די הייסטע סטרונעס שפּילט,
זי וועט דעם שווערסטנ שטיינ,
צום ענדע־ציל דערטראָגנ.

ראָכל בראָכעס

# ראיעלע-מאיעלע

(א מײַסעלע)

די צווײ מײדעלעך־שוועסטערלעך זײַנען געבאָרן געוואָרן אין אײן טאָג, אין אײן שאָ. א צווילינג, הײסט עס, בא זײער טאַטע־מאַמען. און זײ זײַנען אײנע אין דער צװײטער געווען אזוי ענלעך, אז טאַטע־מאַמע פלעגן זײ צובײַטן. אײנס האָט געהײסן ראיעלע, די אנדערע—מאיעלע. מאיעלע האָט נאָר געהאט א געבאָרן קלײן שווארץ פינטעלע, ווי א קלײן פליגעלע אונטערן גאמבעלע. און ווײַל זײ זײַנען אזוי ענלעך, און ווײַל זײ זײַנען ליבלעכע מײדעלעך, לאכנדיקע און פרײלעכע האָט זײ טאַטע־מאַמע שטארק ליב. די מײדעלעך זײַנען אזוי שטארק בײדע פארנומען מיט זיך און מיט זײער שפיל־וועלט, אז זײ באמערקן גאָר ניט, וואָס קומט פאָר אין זײער הײם, צווישן זײער טאַטע־מאַמען.

אײנמאָל אין א פרימאָרגן, קלײַבט זיך זײער מאַמע אין וועג. קענטיק אין א ווײַטן וועג, ווײַל דער אלמער איז אופגעמאכט און קלײדלעך זײַנען פון דאָרט ארויסגענומען און שופלאָדן זײַנען ארויסגערוקט און העמדער און נאָך זאכן זײַנען פון דאָרט ארויסגעלײגט. און אומעטיק איז די מאַמע און רעדט ניט פיל. און דער פאפא איז אויך שטיל און מישט זיך גאָרניט צו דער מאַמעס אוועקפאָר. די מײדעלעך ליגן אין זײערע בעטעלעך אײנס נעבן אנדערן און זײַנען שוין אויך אופגעוואכט און קוקן צו דעם שטילן רודערײַ. און מאיעלע, די וואָס מיט דעם שווארצן פליגעלע אונטערן גאמבעלע, פרעגט:

— וווהין קלײַבסטו זיך? ווילסט אוועקפאָרן?

— אוועקפאָרן,—ענטפערט פארומערט די מאַמע.

— און אונדז וועסטו אויך מיטנעמען?—זאָגט ראיעלע.

— אײנע פון אײַך וועל איך מיטנעמען.

— אײנע??!

און אין א היפשער ווײַלע פרעגט מאיעלע:

— וואָס עפעס אײנע? מיר ווילן בײדע מיט דיר פאָרן.

— אײנע נאָר!

— נאָר אײנע?? וואָס עפעס אײנע?? פאפא! ווערט צום פאפא געפרעגט.

און דער פאפא זאָגט:

— אײנע וועט מיט מיר בלײַבן.

— איך וויל ניט בלײַבן.

— איך וויל ניט בלײַבן.—זאָגן בײדע אף אײן מאָל.

— זייער שיין פון אײַך,—זאָגט דער פאפא,—אַלע ווילט איר אוועק. און מיך ווילט איר איינינקן אַליין פארוואַרפן...

עס איז שטארק געזאָגט... אוןביידע מיידעלעך דעקן זיך אָפּ פון אונטער זייערע קאָלדרעלעך פון אופרעגונג. זיי זײַנען גרייט ארויסשפּרינגען פון זייערע בעטעלעך און צולויפן צו זייער פאפא און ארומנעמען אים און דערקלערן אים, אז ביידע זײַנען גרייט מיט אים בלײַבן. וואָרעם אוועקוואַרפן דעם פאפא, זייער ליבן פאפא, פאר וואָס?

— וועלן מיר ביידע מיטן פאפא בלײַבן!—זאָגן זיי.

און די מאמע זאָגט זיך אירס:

— אזוי גאָר, ווילט איר אײַער מאמען אַליין לאָזן אפ דער וועלט.

ווילן שוין די מיידעלעך צו זייער מאמען, ארומנעמען זי און צוקושן זייער ליבע מאמען און מיט איר זײַן.

— טאָ ווי וועט זײַן?—פרעגט מאיעלע.

— טאָ ווי וועט זײַן?—פרעגט ראיעלע.

— איינע פון אײַך,—זאָגט די מאמע,—וועט דאָ בלײַבן און איינע וועט אוועק מיט מיר

— אָבער ווער?

— ווער איז די איינע?

די מאמע ווייס ניט, אז ביידע מיידעלעך זײַנען ווי איינע, טאָ ווער קאָן אָפּקלײַבן איינס און די אנדערע איבערלאָזן.

און דער פאפא ווייס אויך ניט. און די מיידעלעך ווייסן אויך ניט. ביידע ווילן מיט דער מאמען, און ביידע ווילן מיטן פאפא.

איז געבליבן וואַרפן א גורל. אַן אלטן פארצײַטיקן נארישן גורל. די מאמע האָט גענומען צוויי שוועבעלעך, איינס אַן אויסגעלאָשענע און איינס א גאנצע. האָט גענומען איטלעכע פון זיי אין ביידע הענט און געפרעגט דעם פאפא,—וועלכע וויל ער, דאָס הייסט, וועלכע האנט. ער האָט אָנגעטראָפן אַף דעם גאנצן שוועבעלע, דאָס הייסט, אים איז פאר־בליבן ראיעלע. און מאיעלע איז געבליבן בא דער מאמען.

דאָס גורל־שפּיל איז זייער געפעלן געוואָרן די לאכנדיקע מיידעלעך. זיי האָבן זיך אזש סארקײַכט פון געלעכטער—אײַ, כא־כא־כא־כא! טאטע־מאמע האָבן ניט געקאָנט בא זיך אַליין אָפּמאכן וועלכע מיידעלע פון זיי נעמען זיך, איז געקומען א שוועבעלע, געקר־מען א שוועבעלע אזש פון אונטערן טיש און האָט באשלאָסן—איינע פארן טאטן און איינע פאר דער מאמען. כא־כא־כא, ווי זאָל מען פון אזא געלעכטער ניט לאכן.

און די מאמע דערווײַל פּאקט זיך אין וועג און פאקט. אָט קלײַבט זי אָפּ פון די קינדערשע קליידעלעך און העמדעלעך און זעקעלעך און היטעלעך,—איינס איבערבײַטונג אהער, איינס איבערבײַטונג לייגט זי אָפּ אָן א זײַט אין קערבל אַרײַן. און דערווײַל האלט זי א נאָדל־פאָדעם און נייט צו, און שטעכט צו, און זעט, אז בא דער איבערבײַ־טונג וואָס עס בלײַבט פאר דעם מיידעלע, וואָס בלײַבט, זאָל אויך אַלץ זײַן גאנץ און גלאט און גוט... אוודע, ווי זשע אנדערש, דאָס זײַנען דאָך ביידע אירע ליבע מיידעלעך, א פרעמד אויג קאָן אפילע ניט כאפן, וועלכע איז די וואָס וועט אוועק מיט איר, און וועלכע וועט דאָ בלײַבן. דערנאָך זאָגט זי:

— נו... מיידעלעך... שטייט אופ פון די בעטעלעך, איך דארף די בעטגעוואַנט, די בעטעלעך צונויפלייגן...

— קענטיק אז דו פאָרסט אוועק... זאָגט מאיעלע,—קענטיק אז ווײַס, איז ווי ווער דאָ בלײַבן ראיעלע? ווי ווער דאָ בלײַבן דער פאפא?

און אז ס'איז אלץ פארפאקט און פארבונדן, און מאיעלע איז אָנגעטאָן אין איר מאנ־טעלע מיט דעם ווײַסן היטעלע מיט דעם גרינעם פראַנז, צעקושט זיך די מאמע מיט ראיעלען און זאָגט א גוטן טאָג, און נעמט די פעקלעך, צעלייגט זיי אפ א פור, און מע פאָרט אוועק.

די מאמע איז אוועקגעפאָרן.

דעמלט לאָזט זיך אויס, אז דער פאפא איז זייער צופרידן, וואָס אים האָט זיך אָפגע־שטעלט ראיעלע... ראיעלע,—זאָגט ער,—איז פון די צוויי גוטינקע פאר אים די בעסערע, די סמײַרסטע. אָט ווער ער איר אָנקויפן צאצקעס, אײַ ווער ער איר אָנקויפן זיסקײַטן, אָט ווער ער מיט איר אומגיין אין צירק, אין טיר־גאָרטן, ווער איר אָנווײַזן א וועלט!

— און מאיעלע?—פרעגט ראיעלע.

— פאר מאיעלען,—זאָגט דער פאפא,—ווער שוין די מאמע זאָרגן.

— טאָ ווי ווער דאָס זײַן?—פרעגט אומשולדיק ראיעלע.

— אזוי ווער דאָס זײַן.—איין מיידעלע געהערט פון הײַנטיקן טאָג אָן דער מאמען, און איין מיידעלע אים, דעם פאפא. און אים איז געוויס די בעסערע אויסגעפאלן.

דער קאָמפּלימענט איז ניט קיין געוויינלעכער, און ראיעלע פרעגט:

— מיר זײַנען דאָך פונקט פון איין און איינע... אלע זאָגן, ווי איינע־צוויי, דו אליין האָסט דאָך אלעמאָל געזאָגט, אז מיר זײַנען ביידע גלײַך.

און דער פאפא ענטפערט:—אז איר זײַט געווען צוויי, זײַט איר געווען אלציינס, אָבער איצטער זײַט איר באזונדער—איינס איז דעם פאפאס, הייסט עס, און איינס דער מאמאס, זײַט איר איטלעכע פאר זיך, און מײַנע איז די בעסטע...

אָבער ראיעלע פארשטייט עס ניט.

— איז פארוואָס האָסטו פריִער ניט געזאָגט, אז דו ווילסט מיך, דאָס בעסערע מיידעלע און דו האָסט געוואָרט, ביז דאָס שוועבעלע האָט פאר דיר אָפגעקליבן?

דער קלוגער פאפא קאָן ניט ענטפערן אפ דער נארישער פראגע פון דעם קליין מיי־דעלע. נאָר עס איז דערווײַל אי אומעטיק, אי ניט אומעטיק אָן דער מאמען און אָן מא־יעלען. אייגנטלעך, איז די מאמע אלע טאָג אינדערהיים ניטאָ, זי איז א לערערן און מא־יעלע און ראיעלע גייען אלע טאָג אין קינדער־גאָרטן; און דער פאפא גייט אויך אוועק אפ זײַן ארבעט. נאָר אָט איז דער אָפרו־טאָג אי בא דעם טאטן, אי בא דער מאמען, אי בא די מיידעלעך. נאָר... די מאמע און מאיעלע זײַנען ניטאָ. וווּ ווער מאיעלע שלאָפן? קען זיך ראיעלע ניט פאָרשטעלן. די בעטעלע איז אוועקגענומען, עס איז נאָר געבליבן א ליידיק אָרט. און אפ דעם ליידיקן אָרט קוקט אזוי מאָדנע ראיעלע. אין אנדער קאמער פעלט אויך דער מאמעס בעט... אָבער ראיעלע קען לאנג וועגן דעם ניט קלערן, ווײַל דער פאפא דערציילט אזעלכע שיינע מײַסעס און גיט אזעלכע גוטע זאכן. געוויס, אז מאיעלע וואָלט דערפון געוווּסט, וואָלט זי געוויס ניט אוועק מיט דער מאמען.

און אפ מאָרגן פירט ראיעלען אוועק דער פאפא אין א נײַעם קינדער־גאָרטן, וואָס איז דאָס? א נײַער גאָרטן. און נײַע קינדער און א נײַע לערערן. און מאיעלע איז ניטאָ... ניטאָ, אהא, זי פארשטייט: מאיעלע איז אוועקגעפאָרן... אלע מיידעלעך, דערציילט זי, אז איר שוועסטערל איז אוועקגעפאָרן, און איר מאמע איז אויך אוועקגעפאָרן. זיי וועלן געוויס איינגיכן קומען. דאָס פארזיכערט זי אלעמען, ווײַל זי איז אין דעם אײַנגעגלויבט.

אין אָונט קומט זי אהײם... איר הײם—און א פרעמדע הײם, װײַל עס פעלט די מאמע און עס פעלט מאיעלע... דער פאפא שטעלט אָן א טיש און איז איר מיט אלצ מעכאבעד. און אז זײ זיצן זיך אזוי ארום טיש, קלאפט מען און מע שארשעט ארום טיר. װער איז דאָס? דער פאפא מאכט אופ, ערשט, ערשט—מאיעלע איז דאָ.

— מאיעלע!...—שרײַען אויס אי דער פאפא, אי ראיעלע.

און מאיעלע לאכט. זי איז אינגאנצן אין שנײ ארומגעשאָטן. זי לאכט און דערצײלט, אז זי האָט זיך ארויסגענאנוועט פון דאָרט, פון דער נײַער דירע, און האָט זיך געלאָזן אהער... אהער, איר מײנט אז זי האָט ניט געטראָפן? זי האָט פונקט געטראָפן. מען דארף... דורכגײן... א גרויסע גאס, דעם בולוואר, און פארנעמען זיך אין דער גאס װו דאָס בײַדל מיט די צײַטונגען שטײט,—קאָן מען טרעפן גלײַך אהער... און זי האָט געטראָפן. עס איז ניט קײן גרויסער קונצ...

— אָבער,—זאָגט דער פאפא,—באנאכט, און די מאמע?

און מאיעלע זאָגט:

װאָס איז דאָרט, אז באנאכט. עס לײַכט די עלעקטרע און אפן גאס איז פרײלעך. און די מאמע? איז גאָרנישט די מאמע. זי װיל זײַן גאָר װו דער פאפא און װו ראיעלע. די מאמע האָט איר אויך אָנגעקויפט גוטע זאכן, אָבער זי װיל זײַן אינדערהײם...

— פארוואָס?—פרעגן דער פאפא—און ראיעלע.

— װײַל אינדערהײם איז בעסער...

און די מײדעלעך שפילן זיך... זײ האָבן זיך זײערע שפילערײַען, װאָס זײ אלײן האָבן אָפגעקלערט, און װאָס זײ אלײן גילט עס. שפילן און לאכן, און שפילן זיך... און אז דער פאפא פרעגט, צי מאיעלע װיל ניט גײן אהײם, זאָגט זי—נײן. דאָ איז די הײם... און די מאמע?—די מאמע קען זיך זײַן װו זי װיל. און זײ שפילן זיך די מײדעלעך. איצטער האָט דער טאטע ליבער מאיעלען װי ראיעלען. ראיעלע זעט עס. נאָר ער פעסטעט איר... טײלט איר פון יענץ קעסטעלע מיט שאָקאָלאד, גלעט אירע הערעלעך און האלט זי אפן שויס. איצטער האָט ער ליבער מאיעלען.—נו, פארוואָס ניט, באשליסט בא זיך ראיעלע. מאיעלע איז דאָך דאָ נעכטן ניט געווען, איז ער הײַנט דערפאר מיט איר גוט...

און אז זײ שלאָפן שוין בײדע מײדעלעך אין ראיעלעס בעטעלע, בײדע ארומגענומענע, אײַנגעדעקטע, לאכנדיקע און גליקלעכע,—קלאפט מען אין טיר. עס קומט צולויפן די מאמע פארסאָפעט, דערשראָקן—אײַ, אײַ, צי איז דאָ ניט פאראן מאיעלע, טאקע מאיעלע, אָט ליגט זי די הולטײַקע, די לויפערקע, די גאמבעלע, אין בעטעלע ארומגענומענע מיט ראיעלען... אך, אך, װיפל שרעק... באנאכט, און איבערן גאס אזויפיל פורן און טראמווײַען און אווטאָמאָבילן... און די הולטײַקעלע האָט זיך געלאָזן לויפן אהער... אײַ, אײַ, דאָס הארצ בא דער מאמען איז אָט, אָט שפרינגט עס ארויס פון שרעק...

און מאיעלע זאָגט:—איך בין דאָך געקומען אהײם.

און די מאמע זאָגט:—מיט מיר איז דײַן הײם.

און מאיעלע זאָגט:—נײן, דאָ װיל איך זאָל זײַן מײַן הײם.

די מאמע זאָגט שטרענג.—אהײם װעסטו מיט מיר גײן! טו זיך אָן... גיכער!... דער פאפא פרובירט זאָגן, אז עס איז נאכט, א קינד פון א בעט אופהויבן דארף מען ניט. די מאמע װײנט זיך פלוצלונג פאנאנדער.

— שא, שא,—זאָגט ראיעלע,—װײן ניט, מאמע, איך װעל מיט דיר גײן, איך װעל זײַן דײַן מײדעלע... דו ביסט דאָך מײַן מאמע.

און די מאמע דערפרייט זיך און זאָגט:

— געוויס, געוויס, מײַן מיידעלע, דו ביסט דאָך מײַן בעסערע.

און ראיעלע זאָגט:

— איך האָב נאָך נעכטן געוואָלט פאָרן מיט דיר. האָט דאָס שוועבעלע ניט געהייסן, איז גאָר געפאָרן מאיעלע, פון דיר אוועקגעלאָפן.

און ראיעלע גייט אוועק מיט דער מאמען. און מאיעלע זאָגט:—זי האָט ניט אָנגעטאָן. מײַן מאנטעלע?... אין מײַן מאנטעלע איז א גרינינקער הענגער און אפ איר מאנטעלע איז א ווײַטינקער הענגער... ניין... אלץ אפן אָרט. און איך בין אפ מײַן אָרט, איר בעטעלע וועט זײַן מײַנע און מײַן בעטעלע—אירע... און זי וועט זײַן בא דער מאמען, און איך בא דעם פאפא. ניט אזוי, פאפא?

— געוויס אזוי, מײַן גאָלדן מיידעלע....

און דער פאפא מיט דעם גוט טעכטערל האלדזן זיך און קושן זיך, און זײַנען צופרידן מיט דעם בײַס, וואָס האָט זיך אזוי אויסגעבימן.

אפ מאָרגן ברענגט מאיעלען פון קינדער-גאָרטן, פון אלטן קינדער-גאָרטן, דער פאפא. און עס איז ווײַטער גוט און פריילעך. מאיעלע שפילט מיט די צאצקעס, וואָס ראיעלע האָט נעכטן איבערגעלאָזן. און דער פאפא שפארט זיך צו. שוין לאנג, אז ער האָט קיין ביסעלע אָפרו ניט. און וויפל ער שלאָפט, ווייס ער ניט. מאיעלע האָט אזוי שיין געשפילט. אין צימער איז געווען אזוי העל און אזוי באקוועם. נאָר אז דער פאפא וואכט זיך אוף פון שלאָף און רופט צו זײַן מיידעלע, איז מאיעלע ניטאָ...

— מאיעלע, מאיעלע!—רופט ער. און קיין ענטפער איז ניטאָ. ניטאָ מאיעלע, ניטאָ איר מאנטעלע. וווהין איז מאיעלע געגאנגען? אך... און אפן זייגער איז אזוי שפעט. צי איז זי אָקאָרשט ניט אנטלאָפן צו דער מאמען צוריק, ווי נעכטן אהער...

און דער פאפע לויפט זוכן מאיעלען, ער לויפט צו איר מאמען אין איר נײַער דירע... און די מיידעלעך ליגן היינט בא דער מאמען אין מאיעלעס-ראיעלעס בעטעלע ארומגענומען און גליקלעכע, און קײַכן פון געלעכטער. און די מאמע איז הײַנט אויך א גליקלעכע. אהא, הײַנט איז דער פאפא געקומען און געפינט זיך אויך אין אזא נארישער לאגע, ווי זי נעכטן. אײַ די, מאיעלע! אײַ אין דאָס א מיידעלע, א גאמבעלע... נעמען א-צטער א קינד פון א ווארעמען בעט,—די מאמע לאָזט ניט, אפ דעם איז זי דאָך א מאמע, פאר קיין אויפן ניט, ניין... זי באהאלט בא זיך דערוויַל ביידע מיידעלעך, און דערנאָך וועט מען זען.

און ווי אז צוויי מיידעלעך, מוז איינע זײַן בא דעם פאפא.. אליין זאָל ער בלײַבן,— פאר קיין פאל ניט. און דאָס אנדער קעפל הויבט זיך אוף און זאָגט אויך:—דעם פאפא אליין קאָן מען ניט לאָזן. גיי דו, ראיעלע, דו ביסט דאָך דעם פאפאס מיידעלע, דאָס שוועבעלע האָט אזוי געהייסן, און איך וועל דאָ בלײַבן ביז מאָרגן, מאָרגן וועל איך בלײַבן באם פאפא און דו בא דער מאמען.

— אי, אן אומגליק!—כאפט זיך ארויס, די מאמע,—איר וועט אומלויפן, וועט אײַך דער טראמוויַ איבערפאָרן, וועט איר געהארגעט ווערן.

— און דער פאפא זאָגט:

— אן אומגליק.

— און אז איר וועט ניט וווינען ביידע אין דער דירע, וועלן מיר מוזן אומלויפן,— זאָגן ביידע קינדער פאראמאָל.

## צום 30-יאָרטאָג פונעם דריטן פאַרטיי-צוזאַמענפאָר

25־טער אַפּרעל 1905 י.

יעמ. יאַראָסלאַווסקי

# לענין און די רעוואָליוציע פון 1905 י.

אינמיטן פון די 90־ער יאָרן פון פאָריקן יאָרהונדערט איז לענין אַרויסגעטראָטן אַפן דער צווישנפעלקערלעכער אַרענע, ווי דער פאָנענטרעגער פונעם רעוואָליוציאָנערן מאַרקסיזם אין רוסלאַנד. ער האָט הויך אויפגעהויבן דידאָזיקע רומפולע פאָן פון קאַמף פאַר דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע, פאַרן קאָמוניזם, ווען אין דער גאַנצער צווישנפעלקערלעכער אַרבעטער־באַוועגונג האָבן קימאַט אומבאַגרענעצט געהערשט די אָפּאָרטוניסטן.

שוין פון די ערשטע טעג פון זײַן אַרויסטרעטן אַפן דער פּאָליטישער אַרענע, האָט לענין אין דער גאַנצער ברייט אַוועקגעשטעלט די אויפגאַבעס פון צונויפזאַמלען די קרעפטן פון די פּאָרגעשריטענע אַרבעטער, פון די רעוואָליוציאָנערע מאַרקסיסטן אַף צו שאַפן אַ פּאַרטיי פון אַ נײַעם טיפּ, אַ שלאַכט־פּאַרטיי, אַ רעוואָליוציאָנערע פּאַרטיי פון דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע. וועגן דער קאָמוניסטישער רעוואָליוציע האָט לענין געשריבן אין די סאַמע ערשטע אַרבעטן זײַנע, ווי „וואָס אַזוינס זײַנען די „פרײַנט פון פאָלק" און ווי אַזוי זיי קעמפן קעגן די סאָציאַל־דעמאָקראַטן?" און לענינען האָט זיך אײַנגעגעבן באַהעפטן אַרום דער רעוואָליוציאָנערער פאָן פון מאַרקסן און ענגעלסן די פאָרגעשריטענע אָטריאַדן פון די סאַמע דרייסטע, אַנטשלאָסענע, דעם פּראָלעטאַריאַט איבערגעגעבענע מענטשן. לענין האָט ניט אײנמאָל איבערגעכאַזערט די ווערטער פון דעם גרויסן רעוואָליוציאָנער פון דער בורזשואַזער פראַנצויזישער רעוואָליוציע דאַנטאָן: „דרייסטקײַט, דרייסטקײַט און נאָכאַמאָל דרייסטקײַט". און אַ דרייסטער רעוואָליוציאָנער פאַרמעסט האָט זיך געפאָדערט באַזונדערס אין יענע יאָרן, ווען די קרעפטן אונדזערע זײַנען געווען קליינע, שוואַכע, ווען מע האָט ערשט געדאַרפט זאַמלען די דאָזיקע קרעפטן און דערציִען זיי.

„די געשיכטע האָט איצט אַוועקגעשטעלט פאַר אונדז,—האָט געשריבן לענין אין 1902 י. אין דער בראָשור „וואָס טאָן",—די נאָענטסטע אויפגאַבע, וואָס איז די רעוואָליוציאָנערסטע פון אַלע נאָענטסטע אויפגאַבעס פון פּראָלעטאַריאַט פון וועלכן ניט איז אַנדער לאַנד. פאַרווירקלעכן דידאָזיקע אויפגאַבע, צעשטערן דעם סאַמע מעכטיקן אָנשפּאַר, ניט נאָר פון דער אײראָפּײִשער, נאָר אויך (קענען מיר איצט זאָגן) פון דער אַזיאַטישער רעאַקציע וואָלט געמאַכט דעם רוסישן פּראָלעטאַריאַט פאַרן אַוואַנגאַרד פון דעם צווישנפעלקערלעכן רעוואָליוציאָנערן פּראָלעטאַריאַט" [1]

[1] וו. אי. לענין. ווערק, באַנד 4, ז. 382.

דאָ זאָגט לעניז ארויס דעם געדאנק, אז די רוסישע רעוואָליוציע וועט ווערן דער פראָלאָג פון דער סאָציאַליסטישער פראָלעטארישער רע־וואָליוציע אפן מערעוו.

איצט, ווען די רוסישע רעוואָליוציע האָט דורכגעמאכט א וועג פון די ערשטע אומלעגאלע מארקסיסטישע קרייזן, פונעם פעטערבורגער „פארבאנד פון קאמף פאר באפרייען דעם ארבעטער־קלאס", וועלכן ס׳האָט אָרגאניזירט לעניז ביזן אויסבויען דעם פונדאמענט פון דער סאָציאַליסטישער עקאָנאָמיק, ביזן זיג פון סאָציאַליזם אפ איינ זעקסטכיילעק פון דער וועלט,—איז אפילע פאר אונדזערע סאָנים קלאָר געוואָרן די ראָל פון פראָלעטאריאט אינ דער דאָזיקער רעוואָליוציע אלס פירער, העגעמאָן, ס׳איז קלאָר געוואָרן די ראָל פון דער באָלשעוויסטישער פארטיי אלס פאָרגעשריטענעם אָטריאד פון ארבעטער־קלאס, אלס רע־וואָליוציאָנערע שלאכט־אָרגאניזאציע פון דער פראָלעטארישער רעוואָליוציע. אָבער דאַן, אינ סאָפ 19 און אָנהויב 20 יאָרהונדערט, ווען מע האָט נאָך געדארפט זאמלען, שאפן, דערציִען, באוואָפנען די דאָזיקע רעוואָליוציאָנערע ארמיי, האָט א קאָלאָסאלע באדייטונג, ניט נאָר א רוסלענדישע, נאָר אויך א צווישנפעלקערלעכע, געהאט לענינס אוועקשטעלונג פון אלע וויכטיקסטע פראגעס פון דער רעוואָליוציע.

אפן 4־טן (פארייניקנדיקן) צוזאמענפאָר אינ סטאָקהאָלם האָט כ׳ סטאלין, דערווידערנ־דיק די מענשעוויקעס, געזאָגט: „אלזאָ, מיר זיינען ערעוו א נייעם אופרייס, די רע־וואָליוציע הויבט זיך אופ און מיר דארפן דערפירן זי ביזן סאָפ. אינ דעם גייען מיר זיך אלע צונויפ. אָבער אינ וועלכער אומגעבונג קענען מיר און דארפן דאָס טאָן: אינ דער אומגעבונג פון דער העגעמאָניע פון פראָלעטאריאט אָדער אינ דער אומגעבונג פון דער העגעמאָניע פון דער בורזשואזער דעמאָקראטיע? אָט ווו עס הויבט זיך אָן די גרונטלעכע כלוקדייעס... אויב אונדז איז נייטיק, לויט דער מיינונג פון די כאווירים מענשעוויקעס, ניט די העגעמאָניע פונעם פראָלעטאריאט, נאָר די העגעמאָניע פון דער דעמאָקראטישער בורזשואזיע, דאַן איז זעלבסטפארשטענדלעך, אז ניט אינעם אָרגאניזירן א באוואָפנטן אופשטאנד, ניט אינעם פארכאפן די מאכט דארפן מיר ניט נעמען קיין אומיטלבארן אקטיוון אָנטייל. אזא איז די „סכעמע" פון די מענשעוויקעס. פארקערט, אויב די קלאסן־אינטערעסן פון פראָלעטאריאט פירן צו זיין העגעמאָניע, אויב דער פראָלעטאריאט דארפ גייִן ניט אינ עק, נאָר אינ דער שפיצ פון דער לויפנדיקער רעוואָליוציע, איז זעלבסטפארשטענדלעך, אז דער פראָלעטאריאט קען ניט אָפזאָגן זיך ניט פון אקטיוו אָנטיילנעמען אינ דער אָרגאני־זירונג פון באוואָפנטן אופשטאנד, ניט פונעם פארכאפן די מאכט. אזוי איז די „סכעמע" פון די באָלשעוויקעס, אָדער די העגעמאָניע פון פראָלעטאריאט, אָדער די העגעמאָניע פון דער דעמאָקראטישער בורזשואזיע—אָט וויאזוי עס שטייט די פראגע אינ דער פארטיי, אָט אינ וואָס עס באשטייען אונדזערע מיינונג־פארשיידנהייטן"[1].

אזוי האָבן לעניז און סטאלין געשטעלט אינ דער ערשטער רעוואָליוציע די וויכ־טיקסטע פראגע וועגן דער העגעמאָניע פונעם פראָלעטאריאט אינ דער רעוואָליוציע און פון דאנען האָבן זיי שוין ארויסגעפירט די אופגאבעס פונעם פראָלעטאריאט אינ באוואָפנטן אופשטאנד.

אן אנטשיידנדיקע ראָל פארן אויסארבעטן די טאקטיק פון אונדזער פארטיי האָט גע־שפילט דער דריטער צוזאמענפאָר, וואָס איז צונויפגערופן געוואָרן אינ רעזולטאט פון דעם

---

[1]) פראָטאָקאָלן פונעם 4־טן (פארייניקנדיקן) צוזאמענפאָר פון רסדרפ. פארטיי־פארלאג. 1934 י., ז. 235.

גרויסנ קאמפ, וועלכנ עס האָט געפירט לעניג קעגנ די מענשעוויקעס און די באָלשעווי־קעס־שאָלעמאכער (קראסינ, נאָסקאָוו א. אנד.). די באראטונג פונ די 22 באָלשעוויקעס אינ אויסלאנד אינ אווגוסט 1904 י., אינ זשענעווע, פאָדערט אינ איר אופרופ טייקעפ צו־נויפרופנ דעמ דריטנ פארטיי־צוזאמענפאָר.

א קאָלאָסאלע ראָל אינ דער צוגרייטונג צומ דריטנ צוזאמענפאָר, אינ צונויפרופנ אימ, האָבנ געשפילט דריי געגנטלעכע קאָנפערענצנ—די צאָפנדיקע, דאָרעמדיקע און טראנס־קאווקאזער, וואָס האָבנ געשאפנ די ביוראָ פונעמ מערהייט־קאָמיטעט. מע האָט געדארפט בייקומענ ניט נאָר דעמ ווידערשטאנד פונ די מענשעוויקעס: אויכ אינ די רייענ פונ די באָלשעוויקעס האָט מענ געדארפט בייקומענ דעמ ווידערשטאנד פונ די שאָלעמאכער. און לעניג האָט אינ בריוו צו גוסיעוו און באָגדאנאָוו פארנ 11־טנ פעווראל 1905 יאָר געפאָ־דערט אנטשיידנ קעמפנ קעגנ די שאָלעמאכער. „מיר האָבנ דעקלארירט א שפאלטונג,— האָט ער געשריבנ—מיר רופנ אפנ צוזאמענפאָר די וופעריאָדאָווצעס, מיר ווילנ אָרגאניזירנ א וופעריאָדאָווישע פארטיי און מיר רייסנ, מיר רייסנ גלייכ אלע און אַלערליי באציונגענ מיט די דעזאָרגאניזאטערס,—און צו אונדז טיינעט מענ וועגנ לאָיאלקייט, מע מאכט זיכ, אז ס'איז, קלוימערשט, מעגלעכ אנ אלגעמיינער צוזאמענפאָר פונ „איסקרא“ און „וופעריאָד“... אָדער מיר וועלנ באהעפטנ אינ א ווירקלעכ־אייזערנער אָרגאניזאציע יענע, וואָס ווילנ קעמפנ און מיט דער דאָזיקער קליינינקער, אָבער פעסטער פארטיי וועלנ מיר צעגראָמירנ די צעקראָכענע פארזעעניש פונ די נייאיסקרישע פארשיידנפארביקע עלע־מענטנ, אָדער מיר וועלנ דערווייזנ מיט אונדזער אופירונג, אז מיר האָבנ פארדינט אומ־קומענ, ווי פאראכטעטע פאָרמאליסטנ... און אויב מיר ווילנ ניט ווייזנ דער וועלט א העסלעכסטנ מוסטער פונ אנ אויסגעטריקנטער און אנעמישער אלטער מויד, וואָס איז שטאָלצ מיט איר פרוכטלאָזער מאָראלער ריינקייט, דארפנ מיר פארשטיינ, אז פאר אונדז איז נייטיק א מיל־כאָמע און א מיליטערישע אָרגאניזאציע“. [1]).

דער דריטער צוזאמענפאָר איז געווענ דער ערשטער באָלשעוויסטישער צוזאמענפאָר, וואָס האָט אויסגעארבעט באשלוסנ איבער אלע גרונט־פראגעס פונ דער סטראטעגיע און טאקטיק פונ דער ערשטער רעוואָליוציע, וואָס האָט אָנגענומענ אָרגאניזאציאָנעלע באשלוסנ, וואָס האָבנ געזיכערט די ווייטערדיקע אנטוויקלונג און פארפעסטיקונג פונ דער פארטייישער באָלשעוויסטישער אָרגאניזאציע.

לעניג שפירט נאָכ אופמערקזאמ די זיכ פאנאנדערוויקלענדיקע געשעענישנ און די דאָ־זיקע געשעענישנ וואקסנ אָנ מיט קאָפשווינדלענדיקער שנעלקייט. אלצ העכער הויבט זיכ אופ די כוואליע פונ דער ארבעטער־באוועגונג.

אינ אָנהויב פונ 1905 י. האָבנ נאָכ די איראָפּייִשע זשורנאליסטנ געשטעלט די פראגע וועגנ דעמ, וואָס קומט פאָר אינ רוסלאנד—א בונט אָדער א רעוואָליוציע. לעניג ניט נאָר ער זעט די גאָענטסטע קאָנטורנ פונ דער דאָזיקער רעוואָליוציע, ער באשטימט פינקטלעכ איר כאראקטער, ער דיסקאָנטירט פינקטלעכ די באוועגנדיקע קרעפטנ פונ דער רעוואָליוציע, אירע פארבינדעטע און מיטלויפער, אירע קעגנער, ער דערלערנט די פאנאנ־דערשטעלונג פונ די קלאסנ־קרעפטנ און אפנ דיסקאָנט פונ די דאָזיקע קרעפטנ בויט ער די סטראטעגיע און טאקטיק פונ דער רעוואָליוציע.

א קאָלאָסאלע אופמערקזאמקייט ווענדעט לעניג אינעמ דאָזיקנ פעריאָד אפ די אָרגאַ־ניזאציאָנעלע פראגנ, די צוגרייטונג גופע צומ דריטנ צוזאמענפאָר פירט לעניג אונ־

[1]) וו. אי. לעניג, ווערק. ב. 7, ז. 101—102.

טערנ לאָזונג פונ צוציִענ צו דעם דאָזיקנ איניִענ א ווי ווײַט מעגלעכ גרעסערע צאָל פארשיידע־
נע קרײַזנ אונ באזונדערס ארבעטער־קרײַזנ.

אונטערשטרײַכנ די דאָזיקע אָרגאניזאציאָנעלע אופגאבעס איז וויכטיק נאָכמער דער־
פאר, וואָס דער פארמעסט פונ דער רעוואָליוציאָנערער באוועגונג האָט דעם יענעמ אראָפּ־
געפירט פונ וועג אונ ס'איז געווענ א געפאר, אז די אָרגאניזאציע זאָל צערונענ ווערנ
אינ דעם דאָזיקנ קאָלאָסאלנ שטראָמ פונ די נײַע שיכטנ, וואָס הויבנ זיכ אופ צו דער רע־
וואָליוציע. „די איינציקע קראפט אונדזערע—איז אָפענע גלײַכקײַט אונ באהעפטקײַט, איז
ענערגיע פונ דראנג. אָבער די מענטשנ זײַנענ, דוכט זיכ, צעקראָכנ געוואָרנ אינ צוזאמענהאנג
מיט דער „רעוואָליוציע!!“ [1]

פאר לענינענ קלאָגט מענ זיכ, אז „ס'איז ניטאָ קיינ מענטשנ“. לענינ איז אופגעבראכט
איבער דעם. „עס פאָדערנ זיכ יונגע קרעפטנ“,—שרײַבט ער אינעם זעלבנ בריוו,— איכ
וואָלט געראטנ גלײַכ אפנ אָרט צעשיסנ יענע, וואָס דערלויבנ זיכ צו ריידנ, אז ס'איז ניטאָ
קיינ מענטשנ. אינ רוסלאנד איז מענטשנ א וועלט, מע דארפ נאָר ברייטער אונ דרייסטער,
דרייסטער אונ ברייטער נאָכאמאָל ברייטער אונ נאָכאמאָל דרייסטער ווערבירנ די יוגנט,
ניט מוירע האָבנדיק פאר איר“... [2]

די דאָזיקע שורעס, וואָס שטראָפנ לײַדנשאפטלעכ די אומבאוועגלעכקײַט אונ אינערט־
קײַט פונ אייניקע פארטייִשע קאָמיטעטנ באווײַזנ, וואָס פאר א קאָלאָסאלע באדײַ־
טונג לענינ האָט צוגעגעבנ די אָרגאניזאציאָנעלע אופגאבעס,— אונ
אינ דעם באשטייט די קראפט פונ אונדזער אָרגאניזאציע, אינ דעם באשטייט די קראפט
פונ דער באָלשעוויסטישער פארטיי. אָט פאר וואָס דער כ' סטאלינ הערט ניט אופ אינ אלע
ווײַטערדיקע פעריִאָדנ פונ אונדזער קאמפ אונטערצושטרײַכנ די דאָזיקע קאָלאָסאלע באדײַ־
טונג פונ די אָרגאניזאציאָנעלע פראגעס פאר אינדזער עפּאָכע.

לענינענ געהערט דער גרעסטער פארדינסט פונ פאנאנדערארבעטנ אלע פראגעס פונ
דער רוסישער רעוואָליוציע. אָבער פאנאנדערארבעטנדיק די פראגעס פונ דער אָרגאניזי־
רונג, סטראטעגיע אונ טאקטיק פונ דער רוסישער רעוואָליוציע, האָט לענינ קיינמאָל
ניט פארגעסנ איר צווישנפעלקערלעכע באדײַטונג, האָט קיינמאָל ניט פאר־
געסנ די צווישנפעלקערלעכע באדײַטונג פונ די באשלוסנ, וועלכע עס נעמט אָנ אונדזער
פארטיי.

פאָרמולירנדיק די רעוואָליוציע אלס בורזשואז־דעמאָקראטישע לויט איר אינהאלט, האָט
לענינ פאנאנדערגעארבעט די פראגע וועגנ דעמ פארבאנד פונ אר־
בעטער־קלאס מיטנ פויערטום. אינדערצײַט ווענ די מענשעוויקעס צוזאמענ מיט
טראָצקענ האָבנ אײַנגעזענ אינ דער מערהײַט פונ פויערטום א רעאקציאָנערע קראפט, מיט
וועלכע דער פראָלעטאריאט וועט קומענ „אינ אנ אומפארמײַדלעכנ צוזאמענ־
שטויס“ אפנ צווייטנ טאָג נאָכ דער רעוואָליוציע,—האָט לענינ אײַנגעזענ אינעם פויער־
טום, ווי אויכ אינ די ארבעטנדיקע מאסנ פונ די אונטערדריקטע נאציאָנאליטעטנ, קאָלאָ־
סאלע דעמאָקראטישע רעזערווג פאר דער רעוואָליוציע. שאפנ דעם דאָזיקנ פארבאנד, פאר־
פעסטיקנ אים, אָנפירנ מיט אים—אָט זײַנענ די אופגאבעס, וועלכע עס האָט געלייזט אונד־
זער באָלשעוויסטישע פארטיי אונטער לענינס אָנפירונג. אונ צוגלײַכ.מיט דער פארטיי באָל־

[1] „לענינ־זאמלונג“ 5, ז. 152.
[2] דאָרטנ, ז.ז. 153—154.

שעוויקעס, אויכ אָנרופנדיק זיכ סאָציאַל־דעמאָקראַטנ, ארויסטרעטנדיק פאָרמעל מיט דער זעל־בער פראָגראַמ, האָבנ די מענשעוויקעס געפרײדיקט א בלאָק מיט דער ליבעראַלער בורזשו־אַזיע, ארויסגײענדיק פונ גאָר אנ אנדער ארט פארשטײנ די רעוואָליוציע, פונ גאָר אנ אנדער אויפנ אָפשאַצנ אירע באַוועג־קרעפטנ, פונ אנ אָפּאָרטוניסטישנ פארשטײנ די ראָל פונ אר־בעטער־קלאַס אינ דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע. די מענשעוויקעס האָבנ געשטויסנ דעמ ארבעטער־קלאַס צו דעמ, ער זאָל ווערנ בלויז א פארטײ פונ דער עקסטרעמער אָפּאָזיציע אינ דער רעוואָליוציע, אינדערשפיצ פונ וועלכער עס דארפ, לויטנ געדאַנק פונ די מענשעוויקעס, זיכ שטעלנ די בורזשואַזיע.

די צווייטע גרונט־פראַגע, וועלכע עס האָט אויסגעארבעט לענינ, איז געווענ די פראַגע וועגנ דער באַציִונג פונ דער פארטײ. וועגנ דער באַציִונג פונ ארבעטער־קלאַס צו דער צײַטווײַליקער רעוואָליוציאָנערער רעגירונג אינ פעריאָד פונ דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע. לענינ האָט אנט־וויקלט די טעאָריע וועגנ דער אומפארמײַדלעכקײַט פונ שאַפנ אינ פאַל, אויב עס וועט זיגנ דער פארבאַנד פונ ארבעטער־קלאַס מיטנ פויערטומ, א רעוואָליוציאָנערע דיקטאַטור פונעמ ארבעטער־קלאַס און פונ פויערטומ. די דאָזיקע דיקטאַטור האָט זיכ געפאָדערט, צוליבנ פלעבײישנ אָפּרעכענענ זיכ מיטנ צאַריזמ, מיט די גוטבאַזיצער, אפ דערשטיקנ די בורזשואַזיע. דער קאַמפ פונ די מענשעוויקעס קעגנ דעמ אָנטייל פונ דעמ ארבעטער־קלאַס אינ אַזא רעגירונג האָט באַטײַט, אז די מענשעוויקעס ניט נאָר זײ גלויבנ ניט אינעמ זיג פונעמ אויפשטאַנד, נאָר זײ ווילנ ניט אפילע דעמ דאָזיקנ זיג.

לענינס קאָלאָסאַלער פארדינסט באַשטײט אינ דעמ, וואָס ער האָט געקענט אינ יעדנ געגעבענעמ מאָמענט ארויסרוקנ אַזוינע לאָזונגען פונ קאַמפ, אַזוינע מעטאָדנ פונ קאַמפ, וואָס האָבנ אויפגעהויבנ די באַוועגונג אפ א נײַער העכערער שטופע. דאָס פאַנאַנדערער־בעטנ די פראַגע וועגנ דער באַדײַטונג פונעמ אַלגעמײנעמ פאָליטישנ שטרײַק, וועגנ פא־רײניקנ אימ מיטנ באַוואָפנטנ אויפשטאַנד, וועגנ זײַנ אריבערגײנ אינ א באַוואָפנטנ אויפ־שטאַנד, האָט א באַזונדערס גרויסע באַדײַטונג, ווײַל ס'איז אויסגעקומענ בײַצוקומענ דאָס ניט פארשטײנ דידאָזיקע קאַמפ־מיטלענ ניט נאָר בא די מענשעוויקעס, נאָר אויכ בא די צענטריסטנ, נאָר אויכ בא די „לינקע" אינ דער צווישנפעלקערלעכער סאָציאַל־דעמאָקראַטיע די דאָזיקע „לינקע" האָבנ נאָכמאַכנדיק די מענשעוויקעס געטײַנעט וועגנ אנ אָרגאַניזאַציע— א פראָצעס, וועגנ אויפשטאַנד, ווי וועגנ א פראָצעס און האָבנ ניט פארשטאַנענ, אז די רעוואָליוציע דארפ מענ אָרגאַניזירנ.

לענינ איז געווענ טאַקע אַזא פירער, וואָס האָט געקענט ברײט און דרײסט ארויסרוקנ רעוואָליוציאָנערע לאָזונגען, אז די דאָזיקע לאָזונגען זאָלנ שטענדיק גײנ פאָרויס פונ דער רעוואָליוציאָנערער זעלבסטעטיקײַט פונ די מאַסנ, אז זײ זאָלנ זײ פירנ צומ אנטשײ־דענעמ זיג.

לענינ האָט ניט געקענט אײַנזיצנ אינ דער עמיגראַציע, ווענ עס האָבנ זיכ פאַנאַנדער־געוויקלט אנטשײדנדיקע געשעענישנ. ער איז געקומענ צו פאָרנ אינ רוסלאַנד און אינ סאָפ 1905 י. האָט ער אָרגאַניזירט (אינ טאַמערפאָרס—פינלאַנד) א קאָנפערענצ פונ באָלשעווי־קעס, ווו עס איז פאָרגעקומענ די באַגעגעניש פונ לענינענ מיט סטאַלינענ. ווי נאָר עס האָט זיכ אָנגעהויבנ דער אויפשטאַנד האָט לענינ צונויפגעקליבנ אונדז, די אָנטײלנעמער פונ דער דאָזיקער קאָנפערענצ, קעדײ מיר זאָלנ טײקעפ פאָרנ צו אונדזערע אָרגאַניזאַציעס און אָנטײל נעמענ אינעמ אויפשטאַנד, וואָס האָט זיכ אָנגעהויבנ. פאַר לענינענ איז דער

טאָג פון אופשטאנד געווען א לאנגדערוואַרטעטער און גוט צוגענרייטער טאָג, ווען די ארבעטער־באוועגונג האָט זיך אופגעהויבן אף דער העכסטער שטופע.

די רעוואָליוציע פון 1905 י. האָט געליטן א מאפּאָלע. צעקלאפּטע ארמייען לערנען זיך גוט,—האָט געזאָגט לענין. און דאָס איז געווען ריכטיק. די רעוואָליוציאָנערע ארמיי פון דער רוסישער רעוואָליוציע האָט געזיגט מיט 12 יאָר שפּעטער. זי האָט אראָפּגעוואָרפן דעם שטארקסטן אָנשפּאר פון דער צווישנפעלקערלעכער רעאקציע. זי האָט זיך ניט אָפּגעשטעלט אף דעם און אין 8 כאדאָשים ארום, אין אָקטיאבער 1917 י. האָט די פּראָלעטארישע רע־וואָליוציע אונטער לענינס און סטאלינס אָנפירונג געזיגט אין רוסלאנד, אָנהויבנדיק די עפּאָכע פון דער צווישנפעלקערלעכער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע.

דאָס 18־טע יאָר עקזיסטירט די ערשטע פּראָלעטארישע מעלוכע אין דער וועלט, וואָס איז געשאפן געוואָרן אין אָקטיאבער 1917 י. דורכן פייער פון בירגער־קריג, דורך די שווערע יאָרן פון צערוינירונג זיינען געגאנגען די ארבעטער און פּויערים אונטער דער אָנפירונג פון לענין־סטאלינס פּארטיי פון איין זיג צום צווייטן. זיי האָבן אופגעשטעלט די ווירטשאפט, וואָס איז צערוינירט געוואָרן אין דער מילכאָמע, זיי האָבן אויסגעבויט דעם פונדאמענט פון דער סאָציאַליסטישער עקאָנאָמיק, זיי לייזן די גרעסטע היסטאָרישע אופ־גאבע פון אויסבויען די אָנקלאסעווע סאָציאַליסטישע געזעלשאפט. אונדזער פּרעכטיקע סאָ־ציאַליסטישע היימלאנד איז געוואָרן דאָס פאָטערלאנד פון די ארבעטער, אונטערדריקטע פון דער גאנצער וועלט. און אין דעם דאָזיקן זיג האָבן א קאָלאָסאלע באַדייטונג געהאט די רעוואָליוציע פון 1905 י. און די ריזיקע ארבעט, וועלכע לענין האָט אויסגעפילט אין די דאָזיקע יאָרן פון צונויפזאמלען און צום ערשטן מאָל אויספּרווון די קרעפטן פון פּאַר־געשריטענעם אָטריאד פון דער צווישנפעלקערלעכער פּראָלעטארישער רעוואָליוציע—פון אונדזער רומפולער קאָמוניסטישער פּארטיי באָלשעוויקעס.

## צומ צוואנציקסטנ יאָרטאָג פונ י. ל. פּערעצעס טויט

3-טער אפּרעל (21-טער מארט) 1915 י.

# פּערעצעס ליטעראַרישע יערושע

אינ צוזאמענהאנג מיטנ צוואנציקסטנ יאָרטאָג פונ י. ל. פּערעצעס טויט, איז דער קרי-טישער טייל פונ היינטיקנ נומער „שטערנ" געווידמעט פּערעצעס ליטעראַרישער יערושע. דאָס זיינענ ניט קיינ „פּייערלעכע" ארטיקלענ פונ דעמ מינ אינ דער בורזשואזער אונ קליינבירגערלעכער יידישער פּרעסע אינ אויסלאַנד, וואָס איז אויסנ צו ווייזנ פאַר די מאסנ איר קלוימערשטע אכטונג פאַר די קולטור-ווערטנ אינ פּערעצ שאפנ. אינדערעמעסנ אָבער טוט זי מיט פּערעצנ דאָס זעלבע, וואָס די פּענ-קנעכט פונ אַלע צייטנ האָבנ געטאָנ בייס די יובילייענ פונ די גרויסע קינסטלער: אויסערלעכ לאָזנ זיי גלאַנציקע שוימ-בלעזלעכ, האַלטנ זיסינקע ביז ניט-גוטקייט דעקלאמאטאָריש-פּאַטאָריטישע רעדעס, אינ טאָכ אָבער— באַגראָבנ זיי יעטווידעס ווירקלעכ-ווערטפולע אינ דעמ קינסטלערס שאפנ פונעמ שטאַנד-פּונקט פונ די ברייטסטע אינטערעסנ פונ די ארבעטנדיקע מאסנ.

דער רעוואָליוציאָנערער פּראָלעטאַריאַט דערמאָנט א גרויסנ שרייבער „ניט צוליב באַ-לעבעסלדיקער וואָרט-ליובערײ, נאָר קעדיי קלאָר מאכנ די אייגענע אויפגאבנ, קלאָר מאכנ דעמ ווירקלעכנ היסטאָרישנ אָרט פונ שרייבער" (לענינ) אינ זיינ באַציונג צו די גרונט-פּראָבלעמענ פונ רעוואָליוציאָנערנ קאמפּ.

די ארטיקלענ אינ דעמ נומער זיינענ א צושטייער דער מארקסיסטיש-לענינישער קרי-טיק אונ דער אויפגאבע פונ באהערשנ פּערעצעס ליטעראַרישע יערושע. מיר האָבנ דאָ נאָכ באַשטימטע מיינונג-פאַרשיידנהייטנ אינ א ריי פראַגנ. אזוי, אשטייגער, איז די פראַגע וועגנ דער קלאסנ-אָפּשטאמונג פונ פּערעצעס וועלט-אָנשויונג,— צי האָבנ מיר אינ פּערעצנ א פאָרשטייער פונ בורזשואזנ אָדער קליינבירגערלעכנ דעמאָקראַטיומ. דאָס באַטייט, פאַר-שטייט זיכ, ניט פּראָסט צוקלעפּנ א קויטל צו פּערעצנ מיט א קורצנ קוואליפיקאציע-אויפ-שריפט, נאָר אויפדעקנ דיאַלעקטיש אַלע דערשיינונגענ אינ פּערעצעס ליטעראַרישער אונ געזעלשאַפטלעכער טעטיקייט, ווייזנ זיי אינ זייער גאַנצער קאָמפּליצירטקייט אונ ווידער-שפּרוכלעכקייט.

מיר האָבנ אָבער אינ די ארטיקלענ אנ איינהייטלעכע מארקסיסטישע שטעלונג צו דער פראַגע פונ די, אזויגערופענע, צוויי פּעריאָדנ אינ פּערעצעס שאפנ: דעמ ראַדיקאַלנ פּעריאָד אינ די אָנהויב ניינציקער יאָרנ אונ א שטיקל צייט פאַר דער רעוואָליוציע פונ 1905 י., וואָס איז געווענ דער פּעריאָד פונ זיינ „ארבעטער-ליבשאפט", דערנענטערונג צו דער יידישער ארבעטער-באַוועגונג אינ אויסדריקונג פונ באַשטימטע פּראָגרעסיווע פּרינציפּנ אירע, אונ

שפּעטערדיקנ רעאַקציאָנערנ פּעריאָד פונ סאָפ נײַנציקער יאָרנ, ערשטע יאָרנ פונ פאַר דער רעוואָליוציע 1905 י. אונ נאָכ איר. אינדערצײַט האָט פערעצ רעפּראָדוצירט אינ זײַנ קונסט אונ פּובליציסטיק דעמ אידעאָלאָגישנ וואַפנ פונ דער קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער ייִדישער בורזשואַזיע, דעמ נאַציאָנאַליזמ, צוריקער צו די מיטלאַלטערלעכע דאָגמעס אונ די שרעק, אַפּילע סינע, צו דער רעוואָליוציע.

עס איז קלאָר, אַז פערעצ איז קיינמאָל קיינ רעוואָליוציאָנער ניט געווענ. ער איז נאָר געווענ אַ פּראָדוקט פונ די באַדינגונגענ אינ דער בורזשואַזערווירקלעכקײַט פונ געוועזענעמ צאַרישנ רוסלאַנד אינ סאָפ 19־טנ אונ אָנהויב 20-טנ י. ה., וואָס האָט געטריבנ די מער וואַכע אונ דרייסטע פאָרשטייער פונ דער בורזשואַזיע אונ קליינבירגערטומ צו געפינענ זיכ אינ דער לאַגע פונ „האָפענונג אונ שרעק", — האָפנ אפנ אַרבעטער־קלאַס, אַז ער איז דער קויעכ, וואָס איז באַרופנ צו פאַרניכטנ די פעאָדאַלע רעשטנ, אונ מוירע האָבנ פאַר זײַנ ווײַטגייענדיקנ רעוואָליוציאָניזמ, פאַר זײַנ ניט דולדנ דעמ רעפאָרמיזמ, פאַר זײַנ קאַמפ אונטער דער אָנפירונג פונ זײַנ פּאַרטיי צומ איבערוואַקסנ פונ דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע אינ אַ סאָציאַליסטישער.

פונ דעמ אָבער, וואָס פערעצ איז געגאַנגענ בלויז אַ „שטיקל וועג", צײַטווײַליק מיטנ אַרבעטער־קלאַס, פונ דעמ, וואָס פערעצ האָט ניט געמאַכט קיינ קאָנסעקווענטע רעוואָליוציאָנערע אויספירנ פונ זײַנ אַרבעטער־פרײַנטשאַפט אונ האָט דערנאָכ, פאַרקערט, אַפּילע פאַראַטנ זײַנע אייגענע דערגרייכטע אידעאָלאָגיש־קינסטלערישע הויכנ, — פונ דעמ מאַכנ מיר ניט דעמ אויספיר צו פאַרלייקענענ פערעצנ, אָפּזאָגנ זיכ פונ דעמ, וואָס קענ אונדז ברענגענ נוצנ אינ אונדזער שעפערישער ירושע־פאַרייגענונג. קיינ שומ אַרבעט פונ די גרויסע פערזענלעכקײַטנ פונ דער בורזשואַזיע אונ קליינבירגערטומ, וואָס איז געווענדט קעגנ די קלאַסנ־סימפּאַטיעס אונ פּאָליטישע אָנשויונגענ פונ זייער אייגענעמ קלאַס אונ העלפט דעמ אַרבעטער אינ זײַנ רעוואָליוציאָנערנ קאַמפ, גייט ניט פאַרפאַלנ באַמ פּראָלעטאַריאַט.

די מאַרקסיסטישע קריטיק האָט נאָכ ניט גרינטלעכ אויסגעפאָרשט ווי גרויס איז דער פאַרנעמ פונ די פּראָגרעסיווע עלעמענטנ אינ פערעצעס ליטעראַרישער ירושע, עס איז אָבער אָנ ספק, אַז פערעצ האָט געגעבנ דעמ ייִדישנ אַרבעטער, דעמ רעוואָליוציאָנערנ פּובליציסט אַ רייִ קינסטלערישע געשטאַלטנ, וואָס האָבנ געדינט ווי אַ צוגאָב־געווער אינ קאַמפ קעגנ די פאַרשיידענע סאָנימ פונ אַרבעטער־קלאַס. אַזאַ איז די ראָל פונ „שטרײַמל", „באָנציע שווײַג", „באַ אַ פרעמדנ כופּע־קלייד", „צוויי ברידער" אונ נאָכ אונ נאָכ. דאָס זעלבע — פערעצעס לײַדנשאַפטלעכע פּובליציסטישע אַרבעט אינ דעמ דאָזיקנ פּעריאָד, באַזונדערס די „יאָנטעוו־בלעטלעכ", וועלכע מע פלעגט געפינענ באַ פיל אָרעסטירטע אַרבעטער אונ וועלכע האָבנ געצויגנ אַ כשאַד אפ פערעצנ אויכ באַ דער צאַרישער זשאַנדאַרמעריע.

אויכ צו די רעאַקציאָנערע ווערק פערעצעס, — „כסידעס", „פאָלקסטימלעכע געשיכטנ", „די גאָלדענע קייט", „באַנאַכט אפנ אַלטנ מאַרק" א. אַנד. גייט צו די מאַרקסיסטישע קריטיק מיטנ ציל צו אויפקלערנ דעמ שעדלעכנ אינהאַלט זייערנ, ווײַזנ אפ וואָס ס'איז פייניק די בורזשואַזיע אינ איר קאַמפ קעגנ דער רעוואָליוציע, אויסוואָרצלענ די רעשטנ פונ דער בורזשואַזער אידעאָלאָגיע באַ די אַרבעטנדיקע.

אינ דער אַרבעט אַרומ פערעצעס ליטעראַרישער ירושע קומט אויס דער מאַרקסיסטישער קריטיק צו אויסרייניקנ ניט ווייניק מיסט, וואָס עס האָבנ אָנגעוואָרפנ אפ דעמ די פעדער־

לאַקייענ פונ דער בורזשואַזיע, די „סאָציאַליסטישע" בונדאָווצעס אײַנגעשלאָסנ. א רירנדיקע אײנהײט איז דאָ צװישנ ניגערנ אונ ליטוואַקנ אפ צו צעמישנ די קאָרטנ אונ פאַרדעקנ די טרײַענדיקע סטירעס בא פערעצנ. ניגער קריכט פונ דער הויט צו דערווײַזנ, אז די סאָציאַלע מאָטיוונ (פונ פע־עצעס ראַדיקאַלנ פעריאָד) איז ניט דאָס וויכטיקסטע אינ פערעצעס שאַפנ אונ אז די ראָמאַנטיק פונ „כסידעס", „פאָלקסטימלעכע געשיכטנ" אונ „די גאָלדענע קייט" איז ניט קיינ רעאַקציאָנערע ראָמאַנטיק, נאָר, פאַרקערט, א רעוואָליוציאָנערע (זע ניגער „וועגנ יידישע שרײַבער"). דער בונדיסטישער „סאָציאַליסט" ליטוואַק זינגט נאָכ „דעמ רעבנס ניגנ", שרײַבט אויכ אינ דעמ זעלבנ שניט, אז אפילע אינ די יאָרנ פונ רעאַקציע איז פערעצ געווענ א סאָציאַליסט (זע—א. ליטוואַק „ליטעראַטור אונ קאַמפ" ניויאָרק 1933 י. אונ אויב פערעצ האָט פאָרט געהאַט וואַקלונגענ, רעאַקציאָנערע ארויסשרעטונגענ, וואָס ס'איז שווער צו פאַרבאַהאַלטנ, איז אינ דעמ שולדיק גאָר... די ארבעטער־באַוועגונג, וואָס האָט לויט ליטוואַקנ דעגראַדירט, איז דעמאָראַליזירט געוואָרנ. „די מאַסע ג פע האָט פאַרלאָרנ דעמ אימפעט, געוואָ נ צעשטויבט, אָ הענטיק, איז אפ א צײַט פונ זיכ אלײנ אוועק. אינ אזא מאַסע האָט פערעצ געווים ניט געקענט אײַנזענ קיינ שיינ יײַט. ניט פערעצ האָט זיכ געביטנ, נאָר די מאַסע האָט אפ פאַרשיידענע עטאַפנ ונ איר וועג זיכ געווענדעט צו אימ מיט פאַרשיידענע געשטאַלטנ, אונ ניט צו אלע געשטאַלטנ אירע האָט זיכ דער קינסטלער פערעצ געקאָנט גלײַכ באַציִענ. (דאָרטנ).

מענ דאַרפ ווירקלעכ האָבנ די גענישקײַט פונ א בונדישנ טרובאַדור פונ דער בורזשואַזיע, קעדיי אפ אזא אויפנ „רעאַביליטירנ" פערעצעס פינצטערע געשטאַלטנ פונ „כסידעס", „באַנאַכט אפנ אלטנ מאַרק", „אמאָל איז געווענ א מײלעכ" אונ די איבעריקע. בא ליטוואַקנ הייסט עס, אז דאָס אלצ איז גענומענ געוואָרנ פונ דער ארבעטער־ווירקלעכקײַט ליטוואַק ווערט ניט מיד צו אײַנטײַטשנ אויכ ווײַטער: „זײַנע (פערעצעס) כסידישע מײַסעס,—זײַנענ אָנגעזאַפט מיט סימוואָלנ, וועלכע לאָזנ זיכ אזוי לײַכט אריבערטראָגנ אינ דעמ סאָציאַליזמ פונ אונדזער צײַט"... אזוי וויל דער סאָציאַל־פאַשיסטישער „בונד" מיט דער הילפ פונ פערעצנ אײַנבירגערנ דעמ בורזשואַזנ נאַציאָנאַליזמ אינ באַוווסטזײַנ פונ די יידישע ארבעטנדיקע.

דער רעוואָליוציאָנערער פראָלעטאַריאַט, זײַנ קאָמוניסטישע פאַרטיי שטעלט די פראַגע פונ קולטור־ירושע ניט קעדיי צו געפינענ זיכ אינ געפענקעניש פונ די רעאַקציאָנערע פאַרורטיילנ פונ די בורזשואַזע קינסטלער, נאָר צוליב פאַרייגענענ די פראָגרעסיווע עלעמענטנ פונ זייער שאַפנ, דאַנ ווענ זיי זײַנענ געצוווּנגענ געוואָרנ צו אָפגיינ פונ זייערע אונטערגייענדיקע קלאַסנ, באַקעמפנ אלצ וואָס קענ פאַרמיסטיקנ דעמ באַוווסטזײַנ פונ די ארבעטנדיקע

ניט צופעליק איז דעריבער, וואָס דאַווקע אינ סאָוועטנפאַרבאַנד פאַרנעמענ מיר זיכ מיטנ ערנסטנ דערלערנענ אונ פאָרשנ פערעצעס ליטעראַרישע ירושע, ווי בכלל די יידישע קלאַסיק. אויסטײלנדיק בא פערעצנ דאָס וואָס עס דערנעענטערט אימ צומ קאַמפ פונ ארבעטער־קלאַס פאַר איבעראַנדערשנ די וועלט, קענענ מיר אָבער ניט פאַרמאַכנ די אויגנ אפ דעמ, וואָס פערעצ איז בא דער יידישער בורזשואַזיע אונ סאָציאַל־פאַשיזמ געוואָרנ די פאָנ פאַר זייער ווילדסטער רעאַקציע, פאַר זייערע נאַציאָנאַל אונ סאָציאַל־פאַשיסטישע טעאָריעס אפנ קולטור־געביט.

די סאָציאַליסטישע קולטור, וואָס ווערט געשאַפנ אינ סאָוועטנפאַרבאַנד אונטער דער אָנפירונג פונ לענינס־סטאַלינס פאַרטיי, איז א נאַציאָנאַלע לויטנ דער פאָרמ אונ פראָלעטאַרישע

לויטן אינהאַלט. זי איז אַן אינטערנאַציאָנאַליסטישע און ווייס ניט פון נאַציאָנאַליסטישער באַגרענעצטקייט. זי זאַפּט איין אין זיך דאָס בעסטע און רעוואָלוציאָנערסטע פון די ליטע-ראַטורן פון אַלע נאַציעס. וועגן דעם רעדט אַזוי בולעט די באַזונדערע אויפמערקזאַמקייט פון דער קאָמוניסטישער פּאַרטיי און סאָוועטן־רעגירונג צום אַרויסגעבן די ווערק פון די קלאַסיקער פון אַלע ליטעראַטורן, צו אָפּצייכענען די יובליי־דאַטעס פון די בעסטע פאָר־שטייער זייערע. די ייִדישע מאַרקסיסטישע קריטיק דאַרף אויך ווייטער אַרבעטן אַף אַריינ־ברענגען דאָס בעסטע פון דער עלטערער ייִדישער קלאַסישער ליטעראַטור אין אונדזער סאָציאַליסטישן קולטור־אוצר.

**מאקס עריק**

# צו דער כאראקטעריסטיק פון דער פּערעצ־געשטאלט

(נ אָ ט י צ נ)

פּערעצ איז געוועג א טראגישע קינסטלערישע פּערזענלעכקײַט.

ער איז געוועג א גרויסע קינסטלערישע פּערזענלעכקײַט, א שרײַבער פון גרויסע קינסט־לערישע מעגלעכקײַטנ, זײַנע גלענצנדיקע שעפערישע פּאָטענצנ זײַנענ אָבער ניט געקומענ צו אנ אדעקוואטנ אויסדרוק אינ זײַנ קונסט, זײַנענ ניט רעאליזירט געוואָרנ אינ דער גע־העריקער מאָס אינ גרויסע, מאנומענטאלע ליטערארישע ווערטנ. אינ אָט דעם צוזאמענ־האנג אנטשטייענ פונ צײַט צו צײַט ספּייקעס אינ דער עצעם קינסטלערישקײַט אונ טאַ־לענטירטקײַט פונ פּערעצעס שאפנ, דער גרויסער שרײַבער ווערט אויסגעטײַטשט ווי א כאקרעג, די באקאנטע פּילבארקײַט פּערעצעס צו ליטערארישע אײַנפלוסנ אונ ווירקונגענ ווערט אויסגעטײַטשט ווי מאנגל אינ אָריגינעלקײַט. כאראקטעריסטיש איז, אז אזעלכע פּערעצ־רעוויזיעס זײַנענ שטארק פּאָפּולער גראד אינ דעם לאגער פונ דער פּאשיזירטער ייִדישער בורזשואזיע [1]). די געדאנקלעכע אָנגעזעטיקטקײַט פונ פּערעצעס קונסט ווערט, אפּאָנעם, שוינ א צו שווערער באלאסט פארנ אידײַישנ וואָגנ פונ דעם ייִדישנ באלעבאָס,—זינגערס כסי־דישער רעבע אונ זײַנ שלאָפּ־ציטער איז אָנציִענדיקער אונ אש׳ס טילימ־ייִד איז פאר זיי פּראָסטער אונ פארשטענדלעכער.

אָבער פּערעצ איז געוועג א גרויסער שרײַבער, א גרויסער מײַסטער. ער איז געוועג א פּ ר אָ ד ו ק ט י ו ו ע ר שרײַבער, האָט פיל געשריבנ, אונ פאראנ פּעריִאָדנ, ווענ זײַנ פּראָ־דוקטיווקײַט דערוועקט שטוינענ. צוויי אזעלכע פּעריִאָדנ דארפנ ביפראט אָפּגעצייכנט ווערנ אינ זײַנ שאפונג־וועג: די 90־קער יאָרנ, דער ראדיקאלער פּעריִאָד פונ פּערעצעס שאפנ, ווענ פּערעצ האָט ארויסגעגעבנ א רײ זאמלביכער אונ פּעריִאָדישע אויסגאבעס, דערינ 17 „יאָנטעוו־בלעטלעכ״, דרײַ בענדער „ייִדישע ביבליִאָטעק״,דעמ זאמלבוכ „ליטעראטור אונ לעבנ״ אונ א רײ אנדערע אויסגאבעס, וואָס זײַנענ ס׳ראָוו אויסגעפילט געוואָרנ דורכ צענדליקער גלענצנדיקע פּערעציִשע ווערק, נאָוועלעס אונ דערציילונגענ, לידער אונ פּע־ליעטאָנענ. א צווייטער פּעריִאָד פונ גרויסנ קינסטלערישנ פארנעמ אונ ברויזנדיקע שעפע־רישקײַט זײַנענ די לעצטע אכט יאָר פונ זײַנ לעבנ, 1907—1915, ווענ ער פארפאסט זײַנע דרײַ גרויסע דראמעס („די גאָלדענע קייט״, „אינ פּאָליש אפ דער קייט״, „באנאכט אפנ

---

[1]) שוינ אינ יאָר 1925, צום פּערעצעס 10־טנ יאָרטאָג, איז אפּאָטאָשו ארויס פארטיידיקנ פּערעצנ אינ אנ ארטיקל אונטערנ כאראקטעריסטישנ טיטל „איז טאקע פּערעצ א קינסטלער?״

אלטנ מארק״) אונ א רײ קלענערע פיעסעס („אמאָל איז געווענ א מײלעכ,״ „דער הויקער״,
„קלעזמער״), פירט ווײַטער די ציקלענ „כסידיש״ אונ „פאָלקסטימלעכע געשיכטנ״, שרײַבט
דעמ ערשטנ באנד פונ זײַנע זיכרוינעס, גיט איבערדיכטונגענ פונ די „מעגילעס״, פאר־
פאסט צענדליקער קינדער־לידער, אונ פירט נאָכ דערצו א פארצווײַגטע פובליציסטישע
אונ געזעלשאפטלעכע טעטיקײַט.

פערעצ איז אָבער גלײַכצײַטיק געווענ א שרײַבער פונ הויכער קינסטלערישער קוואַ־
ליטעט, פונ גרויסער מײַסטערשאפט. ניט נאָר ער האָט פיל געשריבנ—ער האָט אויכ געדיכ־
טעט אינ די פארשידנסטע זשאנרענ, אונ אומעטומ געוויזנ זיכ ווי א מײַסטער: ער איז גע־
ווענ א מײַסטער פונ דער נאָוועלע, אנ אויסגעצײכנטער קענער פונ אירע געזעצנ, גע־
ניטער הערשער איבער אירע שמאָלע אונ ענגע רוימענ, אונ זײַנ נאָוועלע איז טאָמיד
אידײַיש פארשארפט, סיוזשעטיש אָנגעזעטיקט אונ אויסגעשטאט מיט א דינאמישנ, דראַ־
מאטישנ אונ וואָרט־קארגנ דיאַלאָג; פאראנ נאָוועלעס בא פערעצנ ווי „כאסענע געהאט״
„אז מע זאָגט מעשוגע—גלויב״, „עלנט״, „מעקובאָלימ״, „קאעס פונ א ייִדענע״, „מענדל
ברײַנעס״, „שמײַע גיבער״ אונ צענדליקער אנדערע, וואָס געהערנ צו די הויכנ פונ דער
פאראָקטיאבערישער ייִדישער נאָוועליסטיק אונ דערגרײכנ דעמ מײַסטערשאפט־ניוואָ פונ
א טשעכאָוו אונ פונ א מאָפאסאנ. ער איז געווענ אנ ערשט־קלאסיקער דיכטער, אונ
דער אוטער פונ „מאָניש״ „באמ פרעמדנ כופע־קלײד״ שטײט פאר אונדז ווי אנ אָנסאָפע־
דיקער גרויסער לירישער טאלאנט, אונ ווידעראמאָל מיט א רײַכנ דיכטערישנ דיאַפאזאָנ:
פערעצ שרײַבט פאָעמעס, באלאדעס, סאטיריש־פאָליטישע לידער, עפיגראמעס,
אונ אומעטומ, אינ יעדנ פאָעטישנ זשאנר, באווײַזט ער געבנ עמעסע שערעוורעס. ער איז
עפשער געווענ דער ערשטער, וואָס האָט ארײַנגעבראכט אינ דער ייִדישער ליטעראטור
דעמ „אָטשערק״—יענעמ בעלעטריסטישנ זשאנר, וואָס קאָמבינירט די נאָוועלע מיט דאָ־
קומענטאריש־געזעלשאפטלעכנ שטאָפ („בילדער פונ א פראָווינצ־רײַזע״). ער איז געווענ
דער מײַסטער פונ דער אלעגאָרישער מײַסעלע. ער איז געווענ א גלענצנדיקער
פעליעטאָניסט, אונ זײַנ פעליעטאָנ בלאנקט אונ פינקלט סײַ מיט אָריגינעלנ גראנק,
גלענצנדיקע אונ שארפזיניקע פאָרמולירונגענ, סײַ מיט קינסטלערישנ בילד, מיט דער
טרעפלעכער פאראפראזע אונ אינטערעסאנטנ פארגלײַכ. ער איז געווענ, ניט געקוקט אפילע
אפ זײַנע דורכפאלנ, א בעפײַרעש טאלאנטירטער דראמאטורג, אונ זײַנ „אינ פאָליש
אפ דער קײט״ אָדער „די גאָלדענע קײט״ איז ניט ערגער, אויב ניט בעסער, לאָמיר זאָגנ,
פונ הויפטמאנס ענלעכע סימבאָליסטישע דראמעס, אונ ניט א מזיסט האָבנ צענדליקער רע־
זשיסאָרנ מיט אינטערעס געארבעט איבער פערעצעס פיעסעס. ער האָט געשריבנ פאָלי־
טישע ארטיקלענ, אונ נאטורוויסנשאפטלעכע פאָפוליאריזאציעס אונ ליטעראטור־קריטישע
עסייענ אונ טאָמיד מיט גלאנצ אונ אינטערעסאנט. ער איז געווענ אנ אויסגעצײכנטער
איבערזעצער אונ א גלענצנדיקער רעדנער. קורצ—פערעצ איז געווענ די סאמע פיל־
פארביקע, די סאמע אָריגינעלע, די פאָטענציעל סאמע באגאבטע קינסטלערי־
שע פערזענלעכקײַט אינ דער פאראָקטיאבערישער ייִדישער ליטעראטור, אונ אזא
ברײטער דיאַפאזאָנ פונ דער קינסטלערישער טעטיקײַט איז ביכלאל ניט קײנ אָפטע דער־
שײַנונג אינ דער וועלט־ליטעראטור.

פערעצ איז אָבער גלײַכצײַטיק געווענ דער סאמע קולטורעלער ייִדישער שרײַ־
בער פונ זײַנ צײַט. שוינ דער ברײטער פארנעמ פונ זײַנ שאפנ דעמאָנסטרירט דעמ פאר־
נעמ פונ זײַנע געזעלשאפטלעכע אינטערעסנ. נאָכ דײַטלעכער איליוסטרירט עס דער קרײַז

פון זײַנע ליטעראַרישע און פילאָסאָפישע פּאַרינטערעסירונגען און באַוווּרקטקײַטן. עס איז דאָ פאַראַן אַ באַשטימטע געזעצמעסיקײַט: אין זײַנע ראַדיקאַלן פּעריאָד טרינקט ער מיט דורשט פון די קוואַלן פון היינע, בערנע, ווינטשעווסקי, קאָנאָפּניצקאַ, גליעב אוספּענסקי, מולטאַטולי, קאָראָלענקאָ; אין זײַנע שפּעטערדיקן רעאַקציאָנערן פּעריאָד באַווירקן אים ניטשע, בערגסאָן, בערדיטשעווסקי, וויספּיאַנסקי, איבסען, מעטערלינק, אַנדרייעוו, סאָלאָגוב. אָנהייב פון 20־טן יאָרהונדערט באַגריסט ער ווי אַן אויסלייזונג פון דער דעקאַדענטישער אַנשיקעניש גאָרקין, ער קײַקלט זיך אָבער אידייִש האַסטיק באַרג־אַראָפּ, און דאָ קאָן שוין ניט העלפן אַפילו גאָרקיס לויטערע קונסט.

* * *

די גרויסע רײַכקײַט פון דער פּערעצישער קינסטלערישער נאַטור, אירע גרויסע פּאָטענציעלע מעגלעכקײַטן האָבן זיך אָבער אין לעצטן סאַכאַקל ניט באַרעכטיקט, ניט געפונען דעם אַדעקוואַטן קינסטלערישן אויסדרוק, ניט רעאַליזירט געוואָרן אין מאָנומענטאַלע ווערק מיט אַ לאַנג־דויערנדיקן ווערט. פּערעץ איז סאָפּקאָלסאָפּ דער מײַסטער פון דער קינסטלערישער מיניאַטור: פון דער נאָוועלע, און ניט פונעם ראָמאַן, פון דער קליינער פּאָעמע, פון דער איינצלנער לירישער ליד, פונעם עסיי, פון דעם פעליעטאָן—די גרויסע געבײַען זײַנען אים ניט געלונגען—און מיטן אויסנאַם פון זײַנע דראַמעס האָט ער זיי זעלטן פּלאַנירט. ער האָט אין זײַנע רעאַליסטישן פּעריאָד געהאַט אַ דראַנג צום טיפּיזירן, צום געשטאַלטלעכן, פאַראַלגעמיינערן, אָבער אַפילו זײַנע באַנציע שווײַג אָדער מענדל ברײַנעס דערגרייכן ניט יענע קראַפט פון טיפּיזירונג, וואָס איז כאַראַקטעריסטיש פאַר שאָלעם־אַליינעמס און מענדעלעס שאַפן. פּערעץ מיט זײַנע גאַנצער פילזײַטיקײַט און טאָלאַנטירטקײַט איז ניט געוואָרן ניט נאָר דער געטע פון דער ייִדישער ליטעראַטור, נאָר אויך ניט איר היינע. אויב געטע איז דער פילזײַטיקסטער קינסטלער אין דער וועלט־ליטעראַטור, האָט ער, „דער גרעסטער דײַטש״ (ענגעלס), אין יעדן זשאַנר געגעבן מאָנומענטאַלע ווערק פון אַ קלאַסישער מײַסטערשאַפט: אויב לירישע—זײַנען עס די „רוימישע עלעגיעס״, אויב ראָמאַן—איז עס „ווערטער״ און „ווילהעלם מײַסטער״, אויב דראַמע—איז עס איפיגעניע״,—ער איז אומעטום, אין יעדן זשאַנר געווען אַ זיכערער און מוסטערהאַפטער שעפער, און ווי דעם סינטעז פון אַלע זשאַנרען האָט ער זיך געשאַפן אַן אייגענעם זשאַנר, וואָס האָט ניט זײַנס גלײַכן אין דער וועלט־ליטעראַטור, דעם „פאַוסט״, וואָס איז אי ליריק, אי דראַמע, אי עפּאָס,—דער זשאַנר פון אַלע זשאַנרען, די פּאָעמע פון אַלע פּאָעמעס, דאָס ליד פון אַלע לידער.

אַ טיפע קרויוועשאַפט, צוגעבונדנקײַט און ליבע האָט פּערעץ געפילט צו היינען, און היינע האָט באַווירקט ניט נאָר פּערעצעס „מאָניש״ און „ראָמאַנ־צעראָ״, נאָר אויך זײַנע פּובליציסטיק און זײַנע פעליעטאָנען און אַפילו זײַנע פּאָליטישע אָנשויונגען. פּערעצעס וויכטיקסטער פּאָליטישער דאָקומענט, ווו ער פאָרמולירט זײַנע באַציִונג צו דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע, זײַנע „האָפענונג און שרעק״—רופט זיך דײַטלעך איבער מיט היינעס באַרימטן פאָרוואָרט צו „ליוטעציאַ״. היינעס שפּאָט און סאַרקאַזם און געזעלשאַפטלעכע פאַרשאַרפטקײַט, אָבער אויך זײַנע סקעפּטישע איראָניע און מעלאַנכאָליע און רעזיגנאַציע, זײַנען אַרײַן אין בלוט און פלייש פון פּערעצעס סטיל. עס האָט זיי ביידן פאַרבונדן אַ קרויווישער סאָציאַלער געוועב—ביידע זײַנען געווען צוגעפּנשטעלט פון יענער צעצווייטער, געשפּאָל

טענער, סטירעדיקער מאטעריע, וואָס עס שטעלט מיט זיכ פאָר דער קלײנבירגערלעכער באוווסטזײַנ. עס האָט זיי פארבונדנ אינ א געוויסער מאָס אנ ענלעכע היסטאָרישע סיטואציע:

ביירנס שאפנ איז געוואָקסנ אינ דער אטמאָספער פונ א בורזשואז־דעמאָקראטישער רעוואָליוציע, א רעוואָליוציע, ווו אפ די פיסטריט פונ דער בורזשואזיע טרעט שוינ אָנ דער פראָלעטאריאט, ווו דורכנ גאנצנ געוועב פונ דער בורזשואז־דעמאָקראטישער רעוואָליוציע שימערירנ שוינ דורכ קאָנטורנ אונ אָנזאָגנ צו דער פראָלעטארישער סאָציאַליסטישער רעוואָליוציע. זײער ביירנס קינסטלעריש שאפנ איז פול צוערשט מיט די פאָרגעפילנ פונ אָט דער רעוואָליוציע, אונ עס איז די בעסטע צײַט פונ זײער שאפנ, אָט די צײַט פונ שאריַענדיקע גרויסע היסטאָרישע געשעענישנ, ווענ דער נעפל הילט נאָכ אײַנ די גרויסע געשיכטלעכע קאָנטורנ — אונ פארהילט אויכ די אבסטראקטקײַט פונ דער קלײנ בירגערלעכער בונטארישקײַט אונ רעוואָליוציאָנערישקײַט. ווענ קלאסנ אונ געשעענישנ זײַנענ נאָכ אײַנגעהילט אינ דער פרימאָרגנ־דעמערונג, קלינגט פעסטער, מונטערער, איבערצײַגנדיקער די קלײנבירגערלעכע ראָמאנטישע פאטעטיק, איר צעשוומענקײַט איז נאָכ ניט אנטבלויזט אינ אָט דעמ פעריאָד פונ אָנפאנגלעכער קלאסעווער אונ פארטײיַשער דיפערענצירונג, איר „נאדריוו" קלינגט נאָכ ניט הייזעריק, איר קלוימערשטע „איבערפארטײיַשקײַט" איז נאָכ ניט לעכערלעכ אינ א פעריאָד, ווענ ס׳הויבנ זיכ ערשט אָנ פאָרמירנ די מאָדערנע פאָליטישע פארטייענ. עס איז אנ אויסטראָכטעניש, אז זײַנע קינסטלערישסטע ווערק האָט פערעצ געשאפנ אינעמ רעאקציע־פעריאָד: פערעצעס גרעסטע קינסטלערישע דערגרייכונג איז זײַנ פולבלוטיקע, סאָציאַל־פארשארפטע, פארניכטנדיק־קריטישע רעאליסטישע נאָוועלע אונ זי געהער צו די 90־קער יאָרנ, אונ אנ ערעכ צו דעמ זעלביקנ פעריאָד געהערנ אויכ זײַנע בעסטע לירישע זאכנ מיט „מאָניש" אינ דער שפיצ. דעמ הויכפונקט פונ זײַנ מײַסטערשאפט איז היינע אדורכ מיט „אטא טראל" (1841) אונ „דײַטשלאנד" (1843) ערעוו דעמ „קאָמוניסטישנ מאניפעסט", אונ אזוי האָט אויכ פערעצ זײַנע זיכערסטע אונ פארגאנצטעסטע ווערק געשאפנ ערעוו דעמ מאניפעסט פונ דער רוסלענדישער סאָציאַל־דעמאָקראטיע.

* * *

דאָ ענדיקט זיכ אינ גרונט די ענלעכקײַט, ווארעמ די דיסטאנצ, וואָס טיילט אָפ פערעצנ פונ היינענ, איז פריַער פאר אלצ די דיסטאנצ פונ דער רעוואָליוציע פונ 1848 פונ דער רעוואָליוציע פונ 1905. א ריזיקנ שריט פאָרויס שטעלט פאָר 1905 אינ פארגלײַכ מיט 1848, ווארעמ די ערשטע רוסלענדישע רעוואָליוציע איז דער פראָלאָג פונ 1917, די „גענעראלע רעפעטיציע" פונ דער זיגערישער אָקטיאבער־רעוואָליוציע. אינ דער רעוואָליוציע פונ 1905 יאָר האָט דער פראָלעטאריאט געשפילט אָנ א פארגלײַכ א גרעסערע ראָלע ווי אינ 1848 יאָר.

„אסאכ מאָל וויניקער האָבנ זיכ אנטפלעקט אינ דער דײַטשישער דעמאָקראטישער רעוואָליוציע (מאכמעס דער אָפגעשטאנענקײַט פונ דײַטשלאנד אינ 1848 יאָר סײַ אינ דער עקאָנאָמישער הינזיכט, סײַ אינ פאָליטישער — די מעלוכישע צעברעקלטקײַט) די פראָלעטארישע שטריכנ פונ דער באוועגונג, דער פראָלעטארישער שטראָמ אינ איר" (לענינ, ב. 8 זײַטנ 124—125). דער פראָלעטאריאט האָט דערגרייכט א ביז גאָר הויכנ גראד פונ קלאסעווו באוווסטזײַנ, פאָליטישער זעלבשטענדיקײַט אונ אָרגאניזירטקײַט, געזעלשאפטלעכנ קויע־

אונ מאכט. עס איז שוינ א רעוואָליוציע פונ דער עפּאָכע פונ אימפּעריִאליזמ אונ פּראָל־טארישע רעוואָליוציעס. דער פּאטאָס פונ קאמפּ קעגנ פעאָדאליזמ איז אָבער געווענ דער דאָמינירנדיקער מאָטיוו סײַ אינ היינעס, סײַ אינ פּערעצעס שאפנ. אינ די פונ פּראָלעטא־רישנ שטאנדפּונקט ניט רײַפע באדינגונגענ פונ 1848 האָט מעמיילע היינעס בונטארישע שטימ געקלונגענ ענערגישער, שטארקער, פולבלוטיקער, אקטועלער—אונ ניט קוקנדיק אפ זײַנ גאנצער צעצווייטקײַט, איז ער פּאָרט געוואָרנ דער עכטער „טאמבור פונ דער רעוואָ־ליוציע", אינ פּאָדער־גרונט האָט זיכ ארויסגערוקט ניט דאָס „קושנ די מארקיטאנטקע, וואָס איז די גאנצע וויסנשאפט, דער טיפסטער זינ פונ די ביכער", נאָר דאָס „ארויספּויקנ די מענטשנ פונעמ שלאָפ, דאָס פּויקנ, אופוואכנ מיט יוגנט־קראפט—מארשירנ פּויקנדיק ראק פּאָרויס—דאָס איז די גאנצע וויסנשאפט, דאָס איז די העגעלשע פילאָזאָפיע, דאָס איז דער טיפסטער זינ פונ די ביכער" („דאָקטרינ"). אזוי האָט אויכ פּערעצ געזונגענ דער לויב פונ דעמ:

„ווער ס'רירט זיכ אונ גייט
אונ צינדט אָנ א פײַער, צי פירט די טראָמפּייט,
צומ בלאָזנ, צומ וועקנ באנאכט

אונ מיט זודיקנ צאָרנ באפאלנ די „נאכטוועכטער", וועמעס לאָזונג איז:

היט אײַכ פאר פײַער! היט אײַכ פאר פײַער!
שא, קיינ גערויש, קיינ געלעכטער!
קיינ ליכטל אינ מויעכ, קיינ פלעמל אינ הארצ!
פרומ זאָל זײַנ! רויִק, אונ טויטלעכ, אונ שווארצ!
מיר זײַנענ, מיר זײַנענ די וועכטער!"

זינדט אָבער עס איז ארויס אפ דער היסטאָרישער וועלט־ארענע דער רוסלענדישער פּראָלעטאריאט, אלצ שטילער אונ שטילער איז געוואָרנ דער קלאנג פונ פּערעצעס פּויק אונ געענדיקט האָט פּערעצ, ווי באקאנט, מיט רעזיגנירטנ אונטערגעבנ זיכ דעמ נאכט־וועכטער, טאקע דעמ יעניקנ, וואָס רופט אויס קעסיידערן: "היט אײַכ פאר פײַער! היט אײַכ פאר פײַער!" („באנאכט אפנ אלטנ מארק"). **קיינ פּויקער פונ דער רעוואָליוציע פונ 1905 איז פּערעצ ניט געוואָרנ.**

* * *

סײַ היינע, סײַ פּערעצ זײַנענ געווענ שטארק ווידערשפּרעכלעכע דיכטער, אונ די ווידער־שפּרעכלעכקײַט, וואָס פליסט פונ דער סטירעדיקער לאגע פונעמ קליינבירגערטומ צווישנ פּראָ־לעטאריאט אונ דער בורזשואזיע, איז אינ זייער שאפנ נאָכ מער פארשארפט געוואָרנ צוליב דער עקזיסטענצ פונ גרויסע פעאָדאלע רעשטנ סײַ אינ דײַטשלאנד אינ דער ערשטער העלפט פונעמ 19־טנ י. ה., סײַ אינ רוסלאנד צומ סאָפ פונ דעמ 19־טנ אונ אָנהייב 20־טנ יאָרהונדערט. די סטירעדיקײַט פונ זייער וועלט־אָנשויונג האָט אלזאָ, אָפּגעשפּיגלט דעמ אנטאָגאָניזמ פונ דרײַ קלאסנ: פעאָדאלנ, בורזשואזיע אונ פּראָלעטאריאט. זיי האָבנ **געהאסט** דעמ פעאָדאל. זיי האָבנ **פאראכטעט** די בורזשואזיע, זיי האָבנ **מוירע**

געהאט פארנ פראָלעטאריאט, זיי האָבנ שוינ געזענ אונ געפילט די פאכדאָנעס אונ די באגרענעצטקײַט פונ דער בורזשואזיע, אונ דער האס צומ פעאָדאליזמ האָט זיי געטריבנ אינ די אָרעמס פונעמ פראָלעטאריאט, דעמ סאמע רעוואָליוציאָנערנ קלאס פונ דער געשיכטע. די שרעק פאר דער פראָלעטארישער רעוואָליוציע האָט זיי אָבער צוריק געשלײַדערט אינ די אָרעמס פונ דער בורזשואזיע אונ אפילע נאָכ עפטער צו פעאָדאלער ראָמאנטיק.

דאָס קלײנבירגערטומ—זאָגט ענגעלס—„איז העכסט וואקלדיק אינ זײַנע אָנשויונגענ... ווענ די בורזשואזיע דערגרייכט די הערשאפט, גיט עס זיכ אָפ צו שטורמישע דעמאָקרא-טישע אימפולסנ, עס טרעט אָבער אָפ אפ צוריק אינ שענדלעכער שרעק, ווי נאָר דער קלאס, וואָס שטייט נידעריקער פונ אימ, דער פראָלעטאריאט, אונטערנעמט א זעלבסטשטענ-דיקע באוועגונג" (באנד 6, 20.) אזוי ארומ האָט הײנע געהאט זײַנ „ארבעטער-ליבשאפט" | אונ געשריבנ זײַנע „וועבער"; ער האָט אָבער אויכ פארפאסט דעמ אנטיפראָלעטארישנ פאמפלעט „די וואנדערנדיקע שטשורעס", ווו די אײנציקע סטראָפעס, אינ וועלכע ס'פאר שווינדט דעמ דיכטערס אנטיפאטיע, זײַנענ יענע, ווו ס'ווערט געשילדערט דער פאכעד פונ די יוסטע באלעבעסלעכ פאר די אָנקומענדיקע פראָלעטארישע קאָלאָנעס. אזוי האָט אויכ פערעצ געשריבנ זאכנ מיט „האָפענונג" אפנ פראָלעטאריאט אונ מיט „שרעק" פאר אימ אונ ביידע זײַנענ ניט זעלטנ פונ דער שווערער אונ סטירעדיקער ווירקלעכקײַט אנטלאָפנ אינ דעמ ראָמאנטישנ „אלטנ מײַסעלעכ-וואלד, ווו ס'רופט דער ליפעס-צוויט אונ דער וווּנ-דערבארער לעוואָנע-גלאנצ באצויבערט דעמ געמיט".

די מוירע פארנ פראָלעטאריאט האָט אָבער אינ די באדינגונגענ פונ דער עפאָכע פונ 1848 יאָר פאָרט ניט געקאָנט דאָמינירנ אינ הײנעס דיכטונג. עס האָבנ דאָמינירט די מיט-לויפערישע מאָטיוונ—שטארקע סינע צומ פעאָדאליזמ אונ ניט קלענערע פאראכטונג צומ בורזשואזנ פיליסטער, באלעבעסל.

דערפונ—דער מונטערער אינ לעצטנ סאכאקל טאָנ פונ הײנעס דיכטונג, ביפראט אינעמ צווייטנ פעריאָד—זינט 1830. פערעצעס טראגעדיע איז באשטאנענ אינ דעמ, וואָס אפ דער שוועל פונ דער אימפעריאליסטישער עפאָכע, אינ די ספעציפישע רוסישע באדינ-גונגענ, אונטער שווערנ נאציאָנאלנ דרוק האָט די סטירעדיקײַט פונ דעמ קלײנבירגערלעכנ באוווסטזײַנ באקומענ אנ אומגעהויערע פארשארפונג. זי האָט געבראכט א מער שארפנ אונ מער דויערנדיקנ קער אינ דער ריכטונג פונ „ארבעטער-ליבשאפט", אָבער אויכ א שפע-טערדיקנ ניט ווייניקער שארפנ אונ נאָכ לענגער דויערנדיקנ אָפקער אינעמ לאגער פונ דער רעאקציע. זי האָט זיכ אויסגעדריקט ניט נאָר אינ דער סטירע צווישנ פראָגרעסיווע אונ רעאקציאָנערע פעריאָדנ אונ ווערק אינ פערעצעס שאפנ, נאָר אויכ אינ דער סטירעדיקײַט פונ דעמ עצעמ-געוועב פונ אײנצלנע ווערק, אינ א צווײדײַטיקײַט פונ געשטאלטנ, סיטוא-ציעס, מאָטיווירונגענ. „מעקובאָלימ" א שטייגער, קאָנ אויפגעפאסט ווערנ סײַ ווי א פאמ-פלעט קעגנ מיסטיק אונ אסקעטיזמ, סײַ ווי אנ אפאָלאָגיע פונ די מעקובאָלימ, „באָנציע שווײַג"—סײַ ווי א פאמפלעט קעגנ דעמ עקאָנאָמיזמ אינ דער ארבעטער-באוועגונג, סײַ ווי א פאמפלעט אפנ פראָלעטאריאט אינגאנצנ גענומענ. אינ פערעצעס פראָגרעסיווע ווערק זײַנענ שוינ פארזייט קערנדלעכ פונ זײַנ שפעטערדיקנ צוריק-מארש, אָבער אויכ אינ ווערק מיט א רעאקציאָנערער דאָמינאנטע טליענ נאָכ פראָגרעסיווע פונקענ. אזוי ארומ איז אינ „אינ פאָליש אפ דער קייט" אינײנעמ מיט עקל צומ „דונסט פונ די לײַבער" פונ די האָרע-פאשניקעס פאראנ אויכ דער האס צומ גוויר בראכיע אונ די פאראכטונג צו זײַנ טאָכטער. אונ אויב אינ פערעצעס פרײַקע ווערק, ווי אינ „מאָניש", איז די סטירעדיקײַט ווי עס

איז אופגעלייזט געוואָרנ אינ היינישער איראָניע אונ הומאָר—איז זי אָבער וואָס ווײַטער אלצ מער צוגעשפיצט געוואָרנ, אפ שריט אונ טריט ארונטערגעריסנ די רעאליסטישע קלאָר־קײַט פונעם געמעל, פארשלונגענ אָנ א שיר קינסטלערישע ענערגיע אונ מאָמענטנווײַז געשטעלט אונטער א סאָפעק די עצעם־מעגלעכקײַט פונ בעעמעס קינסטלערישער שאפונג, פונ בעעמעס קינסטלערישנ אויסדרוק.

* * *

דער נאציאָנאליזם האָט אומגעהויער פארשארפט די סטירעדיקײַט פונ פערעצעס אידעאָלאָגיע, ער האָט אומדערמידלעכ פערעצנ געטריבנ אפ רעכטס, אָפגעשוואכט דעם דראנג צום רעאליזם, געגעבנ שוינ אינמיטנ פונ זײַנ רעאליסטישנ פעריאָד ראָמאנטישע רעצידיוונ אונ פארוואנדלט אינעם רעאקציע־פעריאָד דעם גרויסנ שרײַבער אינ א פארבינדעטנ אונ טרובאדור פונ די זעלביקע יאצקאנס, פונ די זעלביקע ייִדישע באלעבאטים אונ באלעבעס־לעכ, וועלכע פערעצ האָט אזוי טיפ פאראכט, כאָטש ער האָט זיכ נאָכ אלצ געוויגט אינ אילוזיעס, אז ער האָט זיכ אָפגעצאמט פונ זיי אינ א באזונדער „ווינקעלע“, אז ער איז דער טרעגער פונ עפעס א ספעציפישנ, פראָגרעסיוונ נאציאָנאליזם.

אָט אָ דאָ ליגט א ווײַטערדיקער פונדאמענטאלער אונטערשייד צווישנ היינענ אונ פערעצנ, וואָרעם ביזנ סאָפ פונ זײַנ לעבנ, אפילע אינעם פעריאָד פונ וואקלענישנ אפנ געביט פונ רעליגיע, איז היינע פארבליבנ א הייסער אונ אומקאָמפּראָמיסלעכער סוינע פונ נאציאָנאליסטנ פונ אלע שאטירונגענ. אָפצייכענענדיק די ענלעכקײַטנ אינ פערעצעס אונ היינעס דעקלאראציעס בענעגייע דער פראָלעטארישער רעוואָליוציע, איז אָבער ניט ווייניקער וויכטיק קלאָר צו מאכנ די וויכטיקסטע דיפערענצנ. אונ איינער פונ די וויכטיקסטע אונטערשיידנ איז טאקע די באציִונג צום נאציאָנאליזם.

זײַנ לעצט וואָרט וועגנ דעם קאָמוניזם האָט היינע, ווי באקאנט, געזאָגט אייניקע כאָדאָשימ פאר זײַנ טויט (1856) אינעם פאָרוואָרט צו דער פראנצויזישער אויסגאבע פונ „ליוטעציא“. איכ קעגנזאצ צו פערעצנ הויבט אָנ היינע פונעם ארויסברענגענ יענע ארגומענטנ אונ טײַנעס, וואָס ער האָט צו די קאָמוניסטנ. ער רוקט דאָ ארויס די באקאנטע טעאָריע, אז דער זיגרײַכער פראָלעטאריאט וועט צעשטערנ די קונסט אונ וועט שטעלנ אונטער א דראָונג זײַנע לידער, ניט כוישעד זײַענדיק, אז גראָד אינעם לאנד פונ דער פראָלעטארישער דיקטאטור וועט די היינישע דיכטונג ארומגערינגלט ווערנ מיט דער גרעסטער ליבע, אז היינעס לידער וועלנ מיט ליבע געלייענט ווערנ אינ סאָוועטנ־פארבאנד אונ היינע שרײַבט:

„בלויז מיט עקל אונ שרעק טראכט איכ וועגנ דער עפּאָכע, ווענ די דאָזיקע פינצטערע בילדער־באקעמפער וועלנ קומענ צו דער מאכט; מיט זייערע מאָזאָליסטע הענט וועלנ זיי אָנ ראכמאָנעס צעברעכנ די מארמאָר־סטאטועס פונ דער שיינקײַט, וואָס זײַנענ אזוי טײַער מײַנ הארצ, זיי וועלנ צעשטערנ יענעם גאנצנ פאנטאסטישנ פליטער אונ שפּיל־ווערק פונ דער קונסט, וואָס דער דיכטער האָט אזוי ליב געהאט; זיי וועלנ צעהאקנ מײַנ לאָרבער־וועלדל אונ אפ זײַנ אָרט פלאנצנ קארטאָפל; די ליליעס, וואָס האָבנ ניט געשפונענ אונ ניט געארבעט, אונ זײַנענ דאָכ געווענ אזוי וווּנדערבאר געקליידט, ווי שלוימע האמעלעכ אינ זײַנ גאנצער פראכט, זיי וועלנ ארויסגעריסנ ווערנ פונעם באָדנ פונ דער געזעלשאפט. ... אונ אכ, מײַנ בוכ פונ לידער וועט דעמ געווירצ־קרעמער דינענ, קעריי דערפונ צו

דרייענ טיטנ, אינ וועלכע ער וועט שיטנ קאווע אָדער טאבאַק פאר די אַלטע ווײַבער פונ דער צוקונפט... אכ, איכ זע פאָרויס דאָס אַלצ, אונ איכ ווער ארומגענומענ פונ א ניט־זאָגבארנ טרויער, ווענ איכ טראכט וועגנ דעמ אונטערגאנג, מיט וועלכנ עס דראָט דער זיגערישער פראָלעטאריאט מײַנע לידער, וואָס וועלנ אונטערגיינ צוזאמענ מיט דער גאנצער אַלטער ראָמאנטישער וועלט". גלײַכ אָבער, גייט היינע אריבער צו דער קאָנטר־ארגומענטירונג:

„אונ דאָכ, איכ בינ עס מוידע אָפנהארציק, ווירקט אפ מײַנ נעשאָמע אָט דער קאָמוניזמ, וואָס איז אזוי פײַנטלעכ אַלע מײַנע אינטערעסנ אונ נייגונגענ, מ י ט א צ ו י ב ע ר, פ ו נ ו ו ע ל כ נ א י כ ק אָ נ ז י כ נ י ט ב א פ ר ײַ ע נ". אונ ווײַטער רעדט היינע וועגנ צוויי שטימענ, וואָס הויבנ זיכ אופ אינ זײַנ ברוסט לעטויוועס דעמ קאָמוניזמ: די ערשטע הייסט די שטימ פונ ל אָ ג י ק, די גערעכטיקײַט איז אפ דער זײַט פונעמ פראָלעטאריאט, „אַלע מענטשנ האָבנ דאָס רעכט צו עסנ"—אונ:

„איכ רופ אויס: זי איז שוינ לאנג פארמישפעט, פארורטיילט די דאָזיקע אַלטע געזעלשאפט! זאָל זי כאָרעוו ווערנ, אָט די אַלטע וועלט, ווו דער אומשולד איז אונטערגעגאנגענ, ווו ס'האָט געבליט דער עגאָיזמ, ווו דער מענטש איז אויסגעהונגערט געוואָרנ דורכנ מענטשנ... אונ געבענטשט זאָל זײַנ דער געווירצ־קרעמער, וואָס וועט פונ מײַנע לידער דרייענ טיטנ, קעדיי ארײַנצושיטנ קאווע אָדער טאבאַק פאר די אָרעמע, אַלטע, גוטע ווײַבער". דער ערשטער קאָנטר־ארגומענט איז אַלזאָ די שטימ פונ דער גערעכטיקײַט פונ דער פראָלעטארישער זאכ, אָבער נאָכ מעכטיקער אונ דעמאָנישער" איז די שטימ פונ האס צומ נ א צ י אָ נ א ל י ז מ, „ווענמעס שרעקלעכסטער סוינע איז דער קאָמוניזמ אונ וואָס איז צוליב דעמ אונדזער געמיינזאמער סוינע... פונ האס צו די פארטיזאנער פונ נאַציאָנאליזמ קאָנ איכ די קאָמוניסטנ שוינ קימאט ליב האָבנ... וואָרעמ ווי א הויפט־דאָגמע באקענענ זיי זיכ צומ אבסאָליוטעסטנ קאָסמאָפאָליטיזמ, צו אנ אַלגעמיינער ליבע צו אַלע פעלקער, צו ברידערלעכער געמיינשאפט צווישנ אַלע מענטשנ, פרײַע בירגער פונעמ ערד־קויל"...

זײַנ פרינציפיעלע שטעלונג צו דער פראָלעטארישער רעוואָליוציע, צומ קומענדיקנ זיג פונ סאָציאַליזמ, האָט פערעצ קלאָר פאָרמולירט אינ זײַנ ארטיקל „האָפענונג אונ שרעק", אונטערנ אײַנדרוק פונ די קאמפנ פונ 1905 (פארעפנטלעכט צו 5/18 יאנוואר 1906, דער „וועג" נומ. 5). פערעצ בויט זײַנ ארטיקל גאָר אנדערש. צוערשט רוקט ער ארויס די מאָמענטנ, וואָס רופנ ארויס בא אימ סימפאטיע צומ פראָלעטאריאט, קעדיי טייקעפ אריבערצוגיינ צו יענע קאָנטר־ארגומענטנ אונ טײַנעס וואָס ער האָט צו דער ארבעטערשאפט:

„... מײַנ הארצ איז מיט אײַכ. מײַנ אויג ווערט ניט זאט פונ אײַער פלאמענדיקער פאָנ; מײַנ אויער ווערט ניט מיד, הערנדיק אײַער מעכטיק געזאנג.

מײַנ הארצ איז מיט אײַכ; זאט דארפ זײַנ דער מענטש, אונ ליכטיק דארפ אימ זײַנ... אונ פרײַ מוז ער זײַנ. אונ האָבנ איבער זיכ צו שאפנ, איבער זיכ אונ זײַנ ארבעט...

אונ אז איר בײַסט די פויסט, וואָס וויל אײַכ אײַער פרײַ וואָרט, אײַער ברענענדיקנ פראָטעסט צוריק ארײַנזועצנ אינ דער קעל, מע זאָל עס ניט הערנ—פרייט מיכ. בעט איכ גאָט, ער זאָל אײַכ שארפנ די ציינ.

אונ ווענ איר מארשירט אפנ אַלטנ טדוימ אונ ווילט עס אײַנרײַסנ, גייט מײַנ נעשאָמע מיט מיט אײַכ; אונ די זיכערקײַט, אז איר מ ו ז ט זיגנ, מאכט מיכ פול אונ ווארעמט אונ באַרוישט מיכ, ווי אַלטער ווײַנ".

ווי מיר זעענ, כאזוערט דאָ איבער פערעצ אינ טאָכ הײנעס ערשטנ ארגומענט פאר זײַ סימפאטיע צום פראָלעטאריאט, די שטימ פונ „לאָגיק“ אונ גערעכטיקײַט, אונ אויכ פערעצ באגריסט דעמ קאמפ קעגנ „אלטנ סדומ“. גלײַכ אָבער הויבט זיכ אָנ בא פערעצנ די קאָנטער־ארגומענטירונג: „אונ דאָכ... אונ דאָכ האָב איכ פאכעד פאר אײַכ“.

פונ וואנענ נעמט זיכ פערעצעס פאכעד? ער האָט מוירע, אז די זיגערישע באצווונגענע וועלנ באצווינגער ווערנ, ער רוקט ארויס די באקאנטע קלײנבירגערלעכע טײַנע, וועלכע ס׳איז אונדז אויסגעקומענ באקעמפנ בא אײניקע אויסלענדישע געסט, אפילע, אפנ ערשטנ אלפאר־באנדישנ שרײַבער־צוזאממענפאָר, אז דער פראָלעטארישער קאמפ קעגנ בורזשואזנ אינדיווי־דואליזמ באדײַט די אונטערדריקונג פונ דער אינדיווידואליטעט. אונ פערעצ מײנט, אז דער פראָלעטאריאט „וועט פארשפרײטנ זײַנע פליגל איבער דער מיטלמעסיקײַט... אונ זײַנע פײַנט וועלנ זײַנ פרײַע אינדיווידוומענ, איבערמענטשנ, געניאַלע דערפינדער, פראָפעטנ, דער־לײזער, דיכטער אונ קינסטלער“, אונ פערעצ פארענדיקט:

„איכ וויל, איכ האָפ צו אײַער זיג, נאָר איכ שרעק מיכ אונ ציטער פאר אײַער זיג, איר זײַט מײַנ האָפענונג, איר זײַט מײַנ שרעק“.

אויב הײנע רוקט ארויס אינ פאָדער־גרונט די סימפאטיע־מאָמענטנ צומ פראָלעטאריאט, ווי דעמ פירנדיקנ מאָמענט אינ יענע סטירעדיקע געפילנ, וואָס באהערשנ אימ, איז פאר פערעצנ גראָד כאראקטעריסטיש דאָס אונטערשטרײַכנ יענע מאָמענטנ, וואָס טײלנ אימ אָפ פונעמ פראָלעטאריאט.

ענלעכע טענער געפינענ מיר אינ דער גרויסער צאָל פאָליטישע ארטיקלענ, וואָס פע־רעצ האָט געשריבנ אינ דער אָנגעגליטער אטמאָספער פונ דער רעוואָליוציע (סאָפ 1905—אָנהײב 1906), אונ וואָס דריקנ אויס די זעלביקע וואקלענישנ צווישנ „האָפענונג אונ שרעק“. אויב הײנעס האָט אָבער געצויגנ צומ קאָמוניזמ „די נאָכ מעכטיקערע שטימ פונ האס צומ נאציאָנאליזמ“, האָט פערעצ, דער אידעאָלאָג פונ נאציאָנאליסטיש־געשטימטע ייִדישע קלײנבירגערלעכע שיכטנ, געזוכט אונ געהאָפט אינ דער רעוואָליוציע רעאליזירנ נאציאָנא־ליסטישע פאָדערונגענ, אונ לויט זײ אָפהענגיק געמאכט זײַנ באציִונג צו דער רעוואָליוציע. אינ סאמע ברענ פונ דער רעוואָליוציע, ווענ אירע כוואליעס שלאָגנ מיט קראפט אינ דער הויכ, אונטערשטרײַכט פערעצ קעסײדער יענע אונטערגעוואָרפענע, סובאָרדינירטע ראָליע, וואָס די רעוואָליוציע דארפ שפילנ לעגאבע דער נאציאָנאלער פראגע. אונ אויב אינ אל־געמײנ „פרינציפיעל“ אזוי צו זאָגנ, דעקלארירט ער די זיכערקײַט אינ פראָלעטארישנ זיג („די זיכערקײַט, אז איר מוזט זיגנ, מאכט מיכ פול אונ ווארעמט אונ בארוישט מיכ, ווי אלטער ווײַנ“), איז אָבער קאָנקרעט, אינעמ פאל פונ דער רעוואָליוציע 1905, זײַנ זיכער־קײַט גאָרניט אזוי גרויס. זײַנ האלטונג איז אנ אָפּווארטנדיקע אונ אינ טאָכ א פעסימיס־טישע. די רעוואָליוציאָנער־אָנגעגליטע אטמאָספער ברענגט פערעצנ צו ביז גאָר שארפע ראדיקאלע ארויסטרעטונגענ קעגנ דער בורזשואזער רעאקציע אונ אירע שכײנעסדיקע פארטײענ (אשטײגער פפס), עס זעט זיכ אָבער ניט אָנ קײנ ענטוזיִאזמ בענעגײע דעמ פראָלעטאריאט, ניט קוקנדיק אפ מער אָדער ווײניקער לעבלעכע סימפאטיע־דערקלערונגענ, וואָרעמ גראָר אָטאָ די סימפאטיע־דערקלערונגענ ווערנ קעסײדער אונ טײקעפ אָפגעשוואכט דורכ פארשײדענע באוואָרענישנ. דער ארטיקל „האָפענונג אונ שרעק“ האָט אָביעקטיוו אינ דער אטמאָספער פונ אָנהײב 1906, ווענ די מאפאָלע פונ דער רעוואָליוציע איז נאָכ ניט געווענ בוילעט, באדײַט ניט א דעקלאראציע פארנ פראָלעטאריאט, נאָר קעגנ אימ, דאָס ארויסרוקנ פארשײדענע מאָטיווג, וואָס טײלנ אָפ דעמ קלײנבירגערלעכנ אידעאָלאָג פונעמ

פראָלעטאריאט. עס האָבן זיך אין דער אטמאָספער פון 1906 בוילעט אויסגעטײלט פערע־צעס ספייקעס, און ניט זײַנע סימפאטיעס, זײַן „שרעק״ און ניט זײַן „האָפענונג״, און אזוי טאקע האָבן דעם דאָזיקן ארטיקל, וואָס האָט געמאכט א שטארקן אײַנדרוק אין דער יידישער סוויווע, אופגענומען די יידישע ארבעטער.—ניט קיין ווונדער אויך, אז די לייוויק־גרופע האָט גלײַך נאָך איר ארויסטריט פון דער „מאָרגן-פרײַהײַט״ אין איינעם פון די ערשטע נומערן פון דער „וואָך״ איבערגעדרוקט פערעצעס „האָפענונג און שרעק״ ווי א דעקלאראציע, וואָס איז געווענדעט קעגן דעם קאָמוניזם און קעגן דער פראָלעטארישער רעוואָליוציע.

***

— אין דער רעוואָליוציע האָט זיך פערעץ געפילט איינזאם און איזאָלירט; זײַן פּאָזי־ציע איז די פּאָזיציע פון סקעפּטישן צושויער; זײַן פראָגראם—קימאט פולשטענדיקע נעגא־ציע. די פּאָגראָמען פארשטארקן זײַן האס צום צאריזם. אָבער גלײַכצײַטיק שוואכן זיי אָפּ זײַן גלויבן אין די קויכעס פון דער רעוואָליוציע. די פּאָגראָמען רײַסן ארויס בא אים די פאָדערונג פון באוואָפנטן אופשטאנד, פון אקטיוון קאמף קעגן צאריזם, שטויסן אים אראָפּ פון די פּאָזיציעס פון פּאציפיזם און הומאניסטישער פאסיווקײַט; „און פעטערבורג פארלאנגט, אז דער מאניפעסט, וואָס מע האָט באקומען דורך געשרייען, פראָ־טעסטן און שטרײַטן קאָן ערפילט ווערן ערשט דאַמאָלט, ווען די געשרייען, פּראָטעסטן און שטרײַטן וועלן אופהערן! דאָס גאסן-גערודער שטערט דער רעגירונג בא דער אר־בעט״!—שרײַט אויס פערעצ—מער פיר איך מיט דער אלטער רעגירונג, קיין מאכלויקעס ניט. קאָלזמאן די אלטע רעגירונג, וואָס וויל בעשומויפן ניט אלט ווערן, האָט מילכאָמע געהאלטן מיט מאניפעסטן, איז געווען א געשעפט צו ענטפערן מיט א לייט-ארטיקל, פעליעטאָנען, מיט אלערליי ליטערארישע מאניפעסטן—...אצינד האָט זיך אָבער די אלטע רעגירונג מעיאשעװ געווען און האָט צוריק ארויסגענומען און אָנגעשארפט דאָס אלטע קלײַזײַען: קריג-צר־שטאנד, קאָלבעס, שטיקעס, ארעסטן, פארשיקערײַען, קריגסגעריכטן—אף דעם איז שוין מיט טינט און פעדער ניט צו ענטפערן!״ און פערעצ הויבט אָן פירן א דיאַלאָג מיטן פּאצי־פיזם, מיטן ווייכלײַביקן הומאניזם:

„איר ווילט ליבשאפט, מאדאם? ליבשאפט, בארמהערציקײַט, הארמאָניע... גוטע זאכן מאדאם״! אָבער איצט — איצט „איז די ליבע, די בארמהערציקײַט, די אלץ-פארצײַענדיקע ברודערשאפט א פארברעכן!.. ריר ניט! זאָגט די ליבע. און בא די טליעס וועט זי שטיין און מיט די גוטע און פרומע און איידעלע ווידע זאָגן און פארשפרעכן, וואָס איר ווילט אף יענער וועלט... די וועלט אָבער וועט זיך אייביק באָדן אין בלוט, אין בלוט פון די בעסטע, פון די שענסטע, פון די העכסטע״... און פערעצ רופט צו האס, צו דעם, „וואָס איר רופט האס, און איז ווירקלעך ניט מער אלס גערעכטיקײַט״.

אלזאָ, פארן פארטיפן די רעוואָליוציע, פארן באוואָפנטן אופשטאנד, פאר געוואלט, ווי א טשוווע אף דער צארישער געוואלט... אינײנעם גייען אָבער וואקלענישן, ריקאָשעטן אף צוריק, מאָטיוון און רעפלעקסיעס, פול פעסימיזם. „דער מענטש האָט זיך ניט געענדערט״— קלאָגט פערעצ. „די וועלט, ווי געזאָגט, איז די אלטע, עס האָבן זיך נאָר געענדערט, די אויסרופן, די קלינגענדיקע ווערטער... און ווײַל דער מענטש האָט זיך ניט געענדערט, וויל ער מע זאָל אים גלויבן („דער וועג״, נום. 65, 10 נאָיאבער 1905) און פערעצ גלויבט ניט,

ער וויל ניט גלויבנ, ער גלויבט ניט דעמ צאריזמ. ער גלויבט ניט דער „שווארצער נא־ראָדאָווער דעמאָקראטיע“ אונ אויכ ניט „די זיסע רייד פונ פאָסטעמפאָווער דעמאָקראטיע“, ער גלויבט ניט פפס, דער פוילישער נאצ־מענשעוויסטישער פארטיי אונ שמײַסט זי מיט בײ־טערנ סארקאזמ, פארצייכענענדיק, אז איר נאציאָנאליזמ וואקסט מיט יעדער סעקונדע אפנ כעזשבנ פונ איר סאָציאַליזמ: „בא פפס וואקסט דער „פ“ מיט יעדער סעקונדע אפנ כעזשבנ פונ „ס“.—ער גלויבט ביכלאל ניט דער בורזשואזיע אונ רעדט וועגנ איר מיט עקל: „די באַ־לעבאטימ, וואָס פארפלייצנ די מיטינגעג, ווילנ אויכ מע זאָל זיי גלויבנ, גלויבנ, אז זיי האָבנ: ע ר ש ט נ ס פאָליטישע איבערצײַגונגענ, צ ו ו י י ט נ ס בלויז געפיל פונ גערעכטיקײַט, כאָטש זיי באנוצנ זיכ מיטנ ארבעטער־בלוט פאר זייערע צוועקנ, אונ ד ר י ט נ ס, אז זיי האָבנ בעעמעס אהאוואס נעפעש ליב דעמ שטרײַקנדיקנ פראָלעטאריאט, וואָס שטייט פאר זיי אונ פאטשט זיי אונ שמײַסט זיי מיט אײַזערנע ריטער אונ שפײַט זיי נאָכ דערצו אינ פעטנ פארצעפ ארײַנ... אונ אלע באַלעבאטימ, זייערע אונ אונדזערע, פארלאנגענ פונ מיר עמונע, אז עס איז א יוישער, דער פראָלעטאריאט זאָל ברענענ, אונ זיי זאָלנ אפנ לעבעדיקנ פײַער בראָטנ געגאזלטע קארטאָפל; אז עס איז א יוישער, דער אָרעמער ארבעטער זאָל זײַנ אינ דער פינצטערער נאכט א לעבעדיקער שטורקאצ, בא וועלכנ זיי וועלנ ציילנ זייער גע־ראובעוועט געלט אונ אונטערשרײַבנ זייערע פארשווינדלטע וועקסלענ“...

צומ נאָענסטנ איז פערעצנ דער נאצמענשעוויסטישער „בונד“; די פיליפיקע קעגנ פפס אונ דער פוילישער שווארצער נאראָדאָווער דעמאָקראטיע זײַנענ דאָכ אינ טאָכ אויסנ גע־וועג קלאל־יִסראָעל־אכדעס. פערעצ פארענדיקט טאקע מיט דער וואָרענונג: „אונ איכ ראט אויכ דעמ יִדישנ פראָלעטאריאט: גלויב ניט! דײַנ אָרט איז אינ א יִדישער ארבעטער־אָרגאניזאציע!“ („דער וועג“, נומ 65, 1905). דער בונד איז פאר פערעצנ די עמעסע, ריכ־טיקע יִדישע פראָלעטארישע פארטיי.

דאָ קומענ צו אויכ טײַנעס פונעמ קליינבירגערטומ, וואָס איז אָנגעשראָקנ דורכ די פאָגראָמענ. די פענ, וואָס האָט אקאָרשט, דוכט זיכ, געפריידיקט באוואָפנטנ אופשטאנד, בא־קומט מיטאמאָל מוירע פאר דער רעוואָליוציע, וואָס קומט אָנ אינ פײַער אונ פלאמענ. „רעוואָליוציע—קלאָגט זיכ געדאליע בא באבעלנ—לאָמיר איר זאָגנ יאָ. אָבער צי דענ וועלנ מיר דעמ שאבעס זאָגנ גיינ? יאָ, שרײַ איכ דער רעוואָליוציע. יאָ, שרײַ איכ איר, אָבער זי באהאלט זיכ אויס פונ גדאליענ אונ שיקט ארויס פאָרויס בלויז די שיסערײַ“. אונ ענ־לעכ טײַנעט פערעצ: „שטאָלצירט ניט מיט אײַער רויטער פאָנ, זי איז נאָר דער שווארצער אָפגלאנצ פונ דער בלוטיקער פאָנ אינ דער האנט פונ אויסדערוויילטנ פאָלק“, אונ דעמ פראָלעטארישנ לאָזונג ווערט קעגנגעשטעלט דער אייגענער, נאציאָנאליסטישער, קלאל־יִס־ראָעלדיקער: „מיט מײַנ פאָלק גיי איכ, פונ גלאנצ פונ זײַנ פאָנ פלאמט מײַנ נעשאָמע אונ איכ רופ: יִדנ פונ אלע לענדער אונ פעלקער, פארייניקט אײַכ!“ („היימישע זאכנ“, „דער וועג“, 1906, נומ 15).

דאָס אלצ גייט קימאט אינ איינ אָטעמ, דער רופ צו אקטיווע ווידערשטאנד קעגנ דעמ צאריזמ, די סימפאטיע־דערקלערונג צו דער רעוואָליוציע קלינגענ אויס מיטאמאָל אינ מע־שיכישער מיסטיק. פערעצ פארשטייט ניט, ער קענ ניט אונ וויל ניט פארשטיינ, אז אָט די מעשיכישע אויסדערוויילטקײַט־טעאָריעס סיגנאליזירנ שוינ דעמ זיג פונ צאריזמ בא גרויסע שיכטנ פונ יִדישנ קליינבירגערטומ, אז ס'באדײַט, אז דעמ צאריזמ איז שוינ געלונגענ דורכ די פאָגראָמענ זיי איבערצוברעכנ, וועקנ בא זיי אומצוטרוי צו דער רעוואָליוציע. דעמ פאָליטישנ אונטערשלאק פונ זײַנע מעשיכישע טעאָריעס אנטפלעקט איבעריקנס פערעצ אליינמ

„עס גייען פארטייען נאָכ פארטייען, פענער נאָכ פענער—מײַנע, ביז אינ דער לעצטער מינוט הייס געליבטע פענער: פרײַהײַט! אכט־שטונדיקער ארבעט־טאָג! עס לעבע דער פראָ־לעטאריאט!.. אונ דאָכ איצט, אינ דער מינוט, ווענ פאָגראָמענ שטייענ אינ דער לופט, זײַנענ זיי מיר ניט אזוי היימיש, ניט אזוי הייס געליבט... דאָס איז מיר איצט פיל צ, וויניק!"...

„עס האָט א דונער געטאָנ. יעדנאָשטש! הײַזער ציטערנ...

איכ אָבער ציטער אויכ"... („דער וועג", נומ 63, 26 אָקטיאבער 1905)

די „שרעק" פארנ פראָלעטאריאט, וואָס איז מיט אזא הויכער פראזעאָלאָגיע באגרינ־דעט געוואָרנ—צי האָט ניט א באדײַטנדיקנ טייל פונ אָט דער שרעק אָנגעיאָגט די פרי־ציש־בורזשואזע קאָנטר־רעוואָליוציע? אונ די „האָפענונג"—פערעצעס זיכערקײַט אינעם פראָלעטארישנ זיג—צי האָט זי ניט פערעצ אביסל וועגנ זיכ איבערגעטריבנ? קימאט גלײַכ־צײַטיק שרײַבט פערעצ גאנצ סקעפטיש: „אינ קאָפ דרייענ זיכ מיר ווי פליגל פונ א ווינט־מיל, רעסקריפטנ, מאניפעסטנ, מיטינגענ, פארזאמלונגענ, סאמע גוטע זאכנ, אונ פול בינ איכ „גאלגנ־הומאָר"... א נײַער טאָג, זאָגט איר? איר גלויבט, אונ איכ גלויב ניט! צי האָט איר דאָס רעכט צו פארלאנגענ פונ מיר עמונע?"

נאציאָנאליזמ, צעטומלטקײַט, אָפּגאנג דאָמינירט אינ פערעצעס פובליציסטיק אינ די יאָרנ 1905־1906, אונ דאָס אלצ גיסט זיכ אויס אינ א שווערנ געפיל פונ איזאָלירטקײַט אונ איינזאמקײַט.

* * *

וואָס זאָגט אונדז פערעצעס אידייִש־קינסטלערישער וועג? וואָס פאר א ווערט האָט פאר אונדז זײַנ ליטעראַרישע ירושע?

פערעצ האָט איבערגעלאָזנ ווינציק וויכטיקע אונ באדײַטנדיקע קינסטלערישע פאראל־געמיינערונגענ. טיפּיזירטע געשטאלטנ פונ אזא קראפט, ווי מענאכעמ־מענדל, קאסרילעווקע, טעוויע, ביניאָמינ, קאבצאנסק, גלופסק פארמאָגט ניט פערעצעס שאפנ. אינ די 20 בענדער פונ פערעצעס ליטעראַרישער ירושע איז אָבער מיט גרויסער קראפט, מיט אסאכ טעמפּע־ראמענט אונ אופריכטיקער לײַדנשאפט געקומענ צומ אויסדרוק די אייגנארטיקע, קאָמפּלי־צירטע, פארוויקלטע אונ סטירעדיקע פערעצ־געשטאלט. די פערעצ־געשטאלט, ווי די טיפּיזירונג פונ די וואקלענישנ אונ סטירעס פונ דער קליינבירגערלעכער אינטעליגענצ אינ דער עפּאָכע פונ אימפעריאליזמ אונ פראָלעטארישע רעוואָליוציעס, פארדינט אונדזער ברעטסטע אופמערקזאמקײַט. פערעצעס אידייִש־קינסטלערישער וועג, מיט אלע זײַנע פראָ־גרעסיווע מעגלעכקײַטנ אונ אלע זײַנע רעאקציאָנערע קערנ, פארדינט די גענויסטע דער־לערנונג, אויספאָרשונג אונ דערקלערונג, ווי א וויכטיקער דערקענטעניש־קוואל פאר דער אידעאָלאָגיע אונ סאָציאלער אופירונג פונ אייניקע שיכטנ פונ קליינבירגערלעכער אינטע־ליגענצ אינ אונדזער עפּאָכע, אונ ווי א וואָרענונג פאר צעבדליקער קליינבירגערלעכע שרײַבער אינ די קאפּיטאליסטישע לענדער, וואָס זײַנענ נאָכ פארוויקלט אינ ענלעכע נעצנ פונ קליינבירגערלעכע סטירעס אונ רעפּראָדוצירנ אומפארמײַדלעכ, אינ דער אָדער יענער מאָס, די פערעצישע מעגלעכקײַטנ אונ די פערעצישע געפארנ. עס איז אויסגעזויגנ פונעמ פינגער אונ פאָליטיש־שעדלעכ (ווײַל עס פארטעמפּט אונדזער וואכזאמקײַט) די טעאָריע, אז פערעצ האָט קיינ שול ניט געשאפנ: זי האָט עקזיסטירט אונ עקזיסטירט די פערעצ־שול,—

די שול, וואָס גייט פונ פּערעצעס רעאַקציאָנערער יערושע. די שול, וואָס שלייפט וואָפנ פאַר דער נאַציאָנאַל-פאַשיסטישע רעאַקציע. אפילע איינצלנע געביטנ פונ זײַנ ליטעראַרישנ שאַפנ האָבנ געפונענ געטרײַע נאָכפאָלגער, אשטייגער, פּערעצעס דראַמאַטורגיע בא קאַציזנען און ביינעש שטײַמאַנענ, פּערעצעס „כסידיש״—בא אָנוכי, פּערעצעס „פאָלקס-טימלעכע געשיכטנ״—בא ניסטערנ. און דער באַדײַטנדיקסטער פונ פּערעצעס רעאַקציאָנערע נאָכפאָלגער—לייוויק, האָט אינ טאָכ זינט 1917 גענוי רעפּראָדוצירט פּערעצעס אידייִש-קינסטלערישנ וועג, מיט א פעריִאָד פונ „ארבעטער-ליבשאַפט״ און א שפּעטערדיקנ ניט ווייניקער האַסטיקנ אָפּגאַנג אינעם לאַגער פונ דער בורזשואַזער קאָנטער-רעוואָליוציע, אָבער מיט נאָכ א טרויעריקערנ רעזולטאַט, אַפ וויפל לייוויקס קולביטנ זײַנענ געקומענ שוינ נאָכנ זיג פונעם פּראָלעטאַריאַט אַפ א זעקסטל פונ דער ערד, אַפנ פּאָנ פונעם אלגעמיינעם קריזיס פונ דער קאַפּיטאַליסטישער סיסטעם, פאַשיזירונג פונ דער בורזשואַזיע און אויסרײַפונג פונ דער אידיי פונ שטורמ אינעם באַוווּסטזײַנ פונ די פּראָלעטאַרישע מאַסנ אינ די קאַ-פּיטאַליסטישע לענדער.

די פּערעצ-געשטאַלט, אירע סטירעס, די אומפאַרמײַדלעכע מאַפּאָלע און טראַגיזמ, וואָס ס'האָט געטראָגנ אינ זיכ פּערעצעס עוואָליוציע, פאַרדינט גענוי דערלערנט און דערקלערט ווערנ, ווי א וואָרענונג פאַר צענדליקער וואַקלענדיקע קליינבירגערלעכע שרײַבער, ווי א טרויעריקער מאָנומענט פונ גרויסע קינסטלערישע מעגלעכקײַטנ, וואָס זײַנענ צעריבנ און אופגעפרעסנ געוואָרנ אינ קעסיידערדיקנ קאַמפּ קעגנ דער אײַזערנער לאָגיק פונ דער געשיכטע. דער טראַגישער גורל פונעם גרויסנ יידישנ שרײַבער דאָקומענטירט, אַז די באַפרײַונג פונ דער טראַגישער צעצווייטקײַט פונעם קליינבירגערלעכנ באַוווּסטזײַנ איז מעגלעכ נאָר אַפנ וועג פונ באַהעפטונג מיטנ פּראָלעטאַריאַט און מיט די אידייענ פונעם קאָמוניזמ, דער פּערעצ-וועג דאָקומענטירט די ריכטיקײַט פונעם ראָמענ-ראָלאַנ-אויסוועג, פונ יענע צענדליקער קליינבירגערלעכע שרײַבער, וואָס האָבנ אנטשיידנ גענומענ פאַרבינדנ זייער קינסטלערישנ גורל מיט דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע.

מיר פאַרגעסנ אָבער אויכ ניט, אַז א גאַנצנ און באַדײַטנדיקנ פעריִאָד איז פּערעצ געווענ דער „סוינע פונ אונדזערע סאָנימ״, און אַז דאָס איז געווענ דער וויכטיקסטער, פרוכטבאַרסטער, קינסטלערישסטער פעריִאָד אינ פּערעצעס שאַפנ. אינ אָט דעמ פעריִאָד האָט פּערעצ געשטורעמט דעמ פאַרצויגענעמ יידישנ מיטלאַלטער, דעמאַסקירט דעמ קלער, די הערשאַפט פונעמ שטרײַמל, אנטשיידנ געקעמפט קעגנ דער פאַרשקלאַפונג פונ דער אָרעמער האָרעפּאַשנער פרוי, מיט דער גרעסטער צאַרטקײַט און ליבע רעגיסטרירט דאָס אופוואַכנ פונ איר פּראָטעסט און בונט, פאַרניכטנדיק קריטיקירט די מענדל-ברײַנעסעס און די רעב זאַנוולס; ער האָט פולבלוטיק-רעאַליסטיש און מיט דער גרעסטער סימפּאַטיע גע-שילדערט דעמ שטייגער פונ דער יידישער אָרעמשאַפט און האָרעפּאַשניקעס, גענידערט אינ זייערע קעלער-שטובנ און געקלעטערט אַפ זייערע בוידעמס; ער האָט דאַנ סאַרקאַסטיש אויסגעלאַכט די שאָוויניסטישע און קלעריקאַלע קידעש-האַשעמ-טעאָריעס פונ דער יידישער בורזשואַזיע און איר גאָט, וועגנ וועלכנ ער האָט געשריבנ אינ זײַנ „געטער-געשמאַק״:

„אָריגינעל איז דאָכ נאָר איינער—
דער פונ קוגל און כאַרויסעס:
ער האָט ליב א שמאַ-יִישראָעל
וואָס עס כראָפּעט אימ א גויסעס!״

ער האָט געוויזן די פארברידערונג פון דער ייִדישער „שכינע" מיט די קאטקאָווס, ער האָט דעמאסקירט דעם קאָנטר־רעוואָליוציאָנערן פארצעפ פונעם ציִעניזם:

‏„גאָט, גיב אונדז שוין אונדזער לאנד,<br>
ווי לאנג איז דען דער שיר?<br>
גיב קיינער אונדז אליין<br>
אן אייגענעם סיביר!.." (א טפילע)

אָטאָ דער פּאָנעם פון דער פּערעצ־געשטאַלט איז אונדז נאָך היינט נאָענט און טייער. און אין די פּערעצ-טעך רינגלען אונדז ארום די אומפארגעסלעכע געשטאַלטן פון די בר־טער־עקספלואטירטע האָרעפּאשניקעס, בונטארישע באלמעלאָכעס, פארפייניקטע נייטאָרנס, ביז צום זעלבסטמאָרד געטריבענע אָרעמע ייִדענעס, וואָס זייער פּראָטעסט, בונט, עלנט און נויט האָט פּערעצ געשילדערט מיט אזא גרויסער קינסטלערישער קראַפט און מיט אזא ווארעמען, הייסן, ליידנשאפטלעכן געפיל.

א. גורשטײַנ

# אפ דער פּערעצ-טעמע

די „פאָרגעשיכטע" פונ פּערעצעס שאפנ אינ ייִדישער שפראכ, דער פּעריאָד פונ זײַנ, אזוי צו זאָגנ, „מונדלעכנ שאפנ", ווענ פּערעצ האָט פארפאסט אונ ניט געדרוקט קימאט פאָלקלאָרישע, זייער לאָקאלע לידער וועגנ זײַנ שטעטל זאמאָשטש אונ וועגנ דעמ זאמאָשטשער ארומ מיט די „אָרעמעלײַט", וואָס „שטארבנ פונ הונגער" אונ מיט די „קאצאָווימ", וואָס גיבנ אָנשטאָט פלייש „שטיינער אונ ביינער",—אָט דער פּעריאָד פונ פּערעצעס שאפנ טיילט זיכ שארפ אָפּ פונ זײַנע ערשטע עפנטלעכע טריט אינ דער ייִדישער ליטעראטור. פּערעצ האָט דעביוטירט אינ דער עפנטלעכקײַט אפ ייִדיש מיט זײַנ בארימטער פּאָעמע „מאָניש" (1888), וואָס איז געווענ א פולשטענדיקע נײַס אינ דער ייִדישער דיכטונג לויטנ גאנצנ כאראקטער אונ טאָנ פונ אָט דער דאָזיקער פּאָעמע. די אמאָליקע עטינגער־טראדיציע איז צו יענער צײַט געווענ קימאט איבערגעריסנ. די ייִדישע דיכטונג צו יענער צײַט איז—מיט קליינע אויסנאמענ—געווענ פארבונדנ אָדער מיט דער עפּיגאָניש־מאסקילישער טראדיציע, אָדער זי איז געווענ פרימיטיוו־פאָלקלאָריסטיש. בלויז ווינטשעווסקי, וואָס האָט דאנ געלעבט אינ מײַרעוו־אייראָפּע, האָט געפּרוווט „אייראָפּייִזירנ" די ייִדישע דיכטונג אונ ארײַנפירנ אינ איר נײַע מאָטיווּנ אונ טענער, נײַע סאָציִאלע טענדענצנ. פּערעצעס „מאָניש" האָט בא זײַנ דערשײַנענ געריסנ די ענגע גרענעצנ פונ דער דעמלט פלאטשיקער אונ נעבעכדיקער ייִדישער דיכטונג, אונ ניט אומזיסט האָט פּערעצ געשריבנ צו יענער צײַט אינ א בריוו צו שאָלעמ־אלייכעמענ (אינ יאָר 1888), אז ער, פּערעצ, האָט אינ זינענ דעמ לעזער פונ „א העכערער מאדרייגע" פונ דער געזעלשאפט, אזא לעזער, „וואָס האָט געלייענט אונ געלערנט אינ א לעבעדיקער שפראכ", ד. ה. פּערעצ האָט אינ זינענ דעמ אינטעליגענט. אונ דאָס איז דאָכ א פאקט, אז סײַ פּערעצעס „מאָניש" אונ סײַ זײַנע ערשטע נאָוועלנ זײַנענ בא זייער דערשײַנענ געווענ אָפּגעשאצט אינ דער ייִדישער ליטעראטור בלויז פונ איינצלנע מענטשנ, אונ שאָלעמ־אלייכעמ אליינ האָט מיט זײַנ באלעבאטעווענ איבער „מאָנישנ" באוויזנ, אז ער האָט דאנ ניט פארשטאנענ דאָס ווערק אונ זײַנ באטײַט.

אָבער די פראגע וועגנ דער גרויסער לעזערישער אודיטאָריע, וועגנ די ברייטע פאָלקסמאסנ איז געשטאנענ פאר פּערעצנ. אונ די שרײַבערישע אופגאבע בענעגייע צו אָט די מאסנ האָט פּערעצ אינ אָנהייב פונ זײַנ שאפנ פאָרמולירט אזוי (אינ א בריוו צו שאָלעמ־אלייכעמענ אינ 1888 יאָר): „אנשטאָט וויסנ, וויסנשאפט, וואָס זײַנענ ברויט, פלייש, וואסער, קליידער אונ וווינונג פאר דעמ מענטשנס נעשאָמע, גיבנ מיר איר בעלעטריסטישע נאשערײַענ אונ איליוזיעס!.. אונדזער גאנצע ארבעט איז גאָרנישט ווערט, ביז מיר וועלנ

ניש בארײַכערנ די ליטעראטור מיט וויסנשאפט־ביכער. קאָלומאנ אונדזערע ברידער וועלנ נישט קאָנענ זעטיקנ בעעמעס זייערע נעשאָמעס מיט דער ייִדישער ליטעראטור, קאָלומאנ זיי וועלנ נישט געפינענ אינ דער ליטעראטור דאָס עמעסע וויסנ, וועט די ליטעראטור זײַנ נישט מער ווי אנ אומנוציק שפּילכל״. דאָ שטעלט פּערעצ די פראגע וועגנ אנ אלגעמיינער קולטור, אָבער פּראקטיש לייזט ער ווײַטער די דאָזיקע פראגע זייער באגרענעצט, אינ גײַסט פונ דער ליבעראלער מאסקיליש־פאָלקיסטישער קולטור־טרעגערײַ. מאסקיליש־פאָלקיסטישע טענדענצנ—שוינ אינ א ברייטערנ סאָציאַלנ פּלאנ—לייגט פּערעצ אויכ אינ גרונט פונ זײַנ נאָענטסטער אומיטלבאר־ליטעראַרישער ארבעט אינ די ערשטע זײַנע אויסגאבעס פונ דער „ייִדישער ביבליאָטעק״ (אָנהייב 90־ער יאָרנ). אונ אינ העסקעמ מיט אָט די אידייִשע טענדענצנ הייבט זיכ אָנ אויסבילדנ דער רעאליזמ אינ פּערעצעס קונסט.

אונ כאָטש פּערעצ האָט אינ „ליטעראטור אונ לעבנ״ (1894) געשריבנ, אז ער איז „א פארפאלענער ראָמאנטיקער בעטעווע״, אונ ער האָט דאָרט שארפ איראָניזירט איבער דער מאָדע אפ „רעאליזמ״ אינ דער העברייִשער ליטעראטור (ווײַל דער „רעאליזמ״ אירער איז אינ טאָכ געווענ אנ אויסגעטראכטער, א ניט־געשטויגנ־ניט־געפלויגנ־רעאליזמ), האָט פּערעצ געגעבנ אויסגעצייכנטע מוסטערנ פונ דער שארפער רעאליסטישער נאָוועלע. אונ דער רעאליזמ זײַנער איז געוואָרנ אלצ באדײַטנדיקער אונ טיפער, וואָס ווײַטער אונ טיפער פּערעצ איז ארײַנגעדרונגענ (אינ זײַנ ראדיקאלנ פעריאָד) אינ די סאָציאַלע פארהעלטענישנ. פּערעצעס ראדיקאלער פעריאָד, דער פעריאָד פונ זײַנ „נאָענטקײַט״ צו דער ארבעטער־באוועגונג, האָט אימ געמאכט פארנ באשאפער פונ דער ייִדישער סאָציאַלער נאָוועלע.

דער דאָזיקער פעריאָד אינ פּערעצעס שאפנ איז אָבער ביז איצט געבליבנ קימאט ווי ניט אויסגעפאָרשט (וואָס שײַכ פּערעצעס קונסט גופע). מיר כאזערנ אָפּט אווטאָמאטיש איבער די אורטיילנ פונ דער בורזשואזער קריטיק, וואָס באציט זיכ מיט גרינגשעצונג צו פּערעצעס רעאליזמ אונ וואָס רוקט ארויס אפנ אויבנאָנ פּערעצעס ראָמאנטישע פאָלקלאָר־סטיליזאציעס, וועלכע זײַנענ פארבונדנ מיט פּערעצעס לעצטנ, רעאקציאָנערנ פעריאָד.

פּערעצ האָט אפנ שארפסטנ אויפנ געפילט—אפילע אינ זײַנ רעאקציאָנערנ פעריאָד—די אָרעמקײַט אונ די נעבעכדיקײַט פונעמ ייִדישנ בירגערלעכנ (באלעבאטישנ) לעבנ. אינ איינער זײַנער א רעדע וועגנ דער ייִדישער ליטעראטור (1910) האָט פּערעצ געזאָגט, ריידנדיק וועגנ שאָלעמ־אליכעמענ: „שאָלעמ־אליכעמ איז שטארק, אָבער די סקיצנ (זײַנע) זײַנענ אָרעמ, ווײַל אָרעמ איז דאָס ייִדישע לעבנ״. פּערעצ האָט געפילט אונ ער האָט געזענ, ווי אונטער די קלעפּ פונעמ קאפּיטאליזמ (וואָס האָט באזונדערס געבושעוועט אונ געווילדעוועט אינ זײַנ לעצטער אימפּעריאַליסטישער סטאדיע) ווערנ רויִנירט די לעצטע אָנשפארנ פונעמ בירגערלעכנ לעבנ־סיידער. אינ די באדינגונגענ פונעמ צארישנ רוסלאנד איז דאָס געגאנגענ באנאנד מיט א וואקכאנאליע פונעם עקלדיקסטנ זאָאָלאָגישנ שאָוויניזמ. די קראפּס, וואָס זאָל—לויט פּערעצעס טערמינאָלאָגיע—„אויסלייזנ די וועלט״, האָט פּערעצ ניט געזענ. דער ארבעטער־קלאס מיט זײַנ העראָישנ קאמפּ פאר דער ליכטיקער צוקונפט פונ דער מענטשהײַט האָט בא פּערעצנ ארויסגערופנ, ווי אמאָל באמ גרויסנ דיכטער הײנע, „האָפענונג אונ שרעק״. אָבער דאָס איז געווענ פריִער, אינ די לעצטע יאָרנ פּערעצעס איז די „האָפענונג״ צערונענ, אונ עס איז געבליבנ בלויז „שרעק״, וואָס האָט לעסאָף געראכט פּערעצנ אפילע צו פּאמפלעטנ קעגנ דער רעוואָליוציע.

פערעצ האָט שווער איבערגעלעבט דעמ אונטערגאנג פונ דער ייִדישער בירגערלעכער
קולטור. זײַנ פארצווייפלונג האָט פערעצ שארפ אויסגעדריקט אינ זײַנ „באנאכט אפנ אלטנ
מארק“.

אונ זוכנדיק אנ אויסוועג אונ א רעטונג, קומט פערעצ צומ אויספיר: „נאָר אינ אונ־
דזער ביכל, אינ כסידיש, אינ דער פאָלקסטימלעכקײַט ליגט אונדזער איינציקע שטרעבונג“
(פונ פערעצעס אויבנ־ציטירטער רעדע, 1910). פערעצ דרוקט אָפ זײַנ באקאנטנ ארטיקל
„וואָס פעלט אונדזער ליטעראטור“ („דער פרײַנט“, 1910), ווו ער ווארפט ארויס זײַנ בא־
רימטנ לאָזונג „צוריק צו דער ביבל“. ארויסטרעטנדיק קעגנ דעמ „שטייענדיקנ וואסער“
אינ דער ליטעראטור, טרוימט פערעצ וועגנ א גרויסער פראָבלעמ, וועגנ דעמ „הויכנ
פונקט“, אָבער אָט די גרויסע פראָבלעמ אונ אָט דעמ „הויכנ פונקט“ זעט פערעצ אײַנ אינ
דער „נאציאָנאלער פערזענלעכקײַט“, אינ דער „טראדיציע“, וואָס זאָל פארבינדנ די ייִדישע
מאָדערנע ליטעראטור מיט דער קולטור־שאפונג פונ די פארצײַטיקע דורות, מיט דער
„אייביק־ייִדישער קולטור“. פערעצ פרעגט: „ווו איז דער ייִדישער געדאנק? די שכינע?“—
בערגעלסאָנ האָט דערציילט אינ זײַנע דערינערונגענ וועגנ פערעצנ („די ייִדישע וועלט“,
1915, נומער 4־5), אז פערעצ האָט זיכ ארומגעטראָגנ מיט א קינסטלערישנ פלאנ, אינ
וועלכנ ער האָט געטרוימט „אויסצושעפנ זײַנ אבסטראקטנ ייִדישנ געדאנק“. ניט אינ דער
פערספעקטיוו האָט פערעצ געזוכט די לייזונג, ער האָט אוטאָפיש געזוכט אָט די לייזונג
אינ דער רעטראָספעקציע. „מיר וועלנ צוריק קומענ צומ דער ביבל“ האָט פערעצ גע־
שריבנ אינ 1910־טנ יאָר. פערעצעס נאציאָנאליזמ דערגרייכט זײַנ קולמינאציע-פונקט. נא־
ציאָנאליסטישע שטריכנ זײַנענ געווענ אייגנטימלעכ פערעצנ אפילע אינ די 90־ער יאָרנ.
מיר ווייסנ דאָכ, אז לעניג האָט געהאלטנ פאר איינעמ פונ די וועזנטלעכע מאָמענטנ אינ
דער כאראקטעריסטיק פונעמ ליבעראלנ פאָלקיזמ זײַנ גלויבנ אינ דער נאציאָנאלער
„אייגנארטיקײַט“ פונ די סאָציאַל־עקאָנאָמישע פראָצעסנ. אונ מיר ווייסנ אויכ, ווי דער
דאָזיקער גלויבנ אינ דער „אייגנארטיקײַט“ ברענגט אָפט צומ אויסגעשפראָכענעמ נאציאָ־
נאליזמ. יעדנפאלס, פערעצעס פאָלקיזמ איז געגאנגענ מיט אָט דעמ וועג—פונ די עפּיגאָ־
ניש־פאָלקיסטישע פאָרהאנאָכעס צומ „טראדיציאָנעלנ“ נאציאָנאליזמ. אינ הינטערגרונט פונ
פערעצעס „כסידיש“ אונ „פאָלקסטימלעכע געשיכטנ“ וועלנ מיר נאָכ געפינענ געוויסע
שפורנ פונ פערעצעס אמאָליקנ פאָלקיזמ. ווײַטער וועט שוינ דער נאציאָנאליזמ ארויס-
טרעטנ בא פערעצנ אָנ דער פאָלקיסטישער ליגאטור. ווענ פערעצ וועט אינ 1910־טנ יאָר
שרײַבנ (אינעמ ארטיקל, „דער דיכטער, דאָס בוכ אונ דער לעזער“) וועגנ דער ספעציפי־
שער מעסיאַנישער פונקציע פונעמ ייִדישנ דיכטער, וועט שוינ דאָ אויסגעמעקט ווערנ די
דעמארקאציע־ליניע, וואָס טיילט אָפ פערעצעס „נאציאָנאלע פערזענלעכקײַט“ פונעמ גע־
וויינלעכנ אלגעמיינ־בורזשואזנ „נאציאָנאליזמ“, וואָס רעדט וועגנ דער „אויסדערווײלטקײַט“
פונעמ ייִדישנ פאָלק, ביפראט נאָכ, אז פערעצ שטרײַכט אינ אָט דער צײַט זייער אונטער
די „ראסע“ אונ „ריינ בלוט“, שטרײַכט אונטער, אז „ייִדישקײַט איז רעליגיע, וועלט־אָנ־
שויונג,—ריינ בלוט“ (פונ דער פריִער־ציטירטער פערעצעס רעדע, 1910). עס האנדלט זיכ
בא פערעצנ ניט נאָר וועגנ דעמ, „ווי ארײַנצופירנ דעמ ייִדישנ שניט אינ אונדזער פאָרמ“,
נאָר עס גייט דאָ בעפיירעש—ווי פערעצ אליינ זאָגט—וועגנ „ייִדישנ אינהאלט“, וועגנ
„ייִדישנ טאָכ“.

פערעצ האָט איליוזאָריש געגלויבט אינ דעמ, אז ער וועט קאָנענ פארשאפנ זיכ אנ
אייגנ אָפגעצוימט „ווינקעלע“ אינ דער סאמע מיט פונ דער בירגערלעכ־באלעבאטישער

געזעלשאפט. פערעצעס אינדיווידואַליזם—זײַנ טרוים וועגנ דער „נאציאָנאַלער פערזענלעכ־
קײַט" האָט אינ טאָכ דירעקט געשטאַמט פונ אָט דער געזעלשאַפט, פונ איר בלוט, פונ איר
פלייש. פערעצעס לאָזונג „צוריק צו דער ביבל" האָט זיכ גאָר גיכ פאַרוואַנדלט אינ דעם
פיל קאָנקרעטערנ לאָזונג „אינ שול אַרײַנ" (א וואַריאַנט פונ „באַנאַכט אפנ אַלטנ מאַרק",
1912).

נאָכ אינ 1907־טנ יאָר האָט פערעצ אָרגאַניזירט איבער דאָוויד פינסקיס דראַמע „פאַר־
מיליע צווי", וואָס האָט פאַרהערלעכט די מעסירעס־נעפעש פאַר דער אַלטער אונ „אייבי־
קער" ייִדישער שול. פערעצ האָט דאַנ גאַליק געשריבנ: „אונ ווער איז די שול? א סימבאָל,
צי טאַקע די שול, ווו מע טרינקט יאַש אונ מע שלאָגט זיכ איבער אַליִעס... אונ איר, דער־
מאָנט אײַכ נאָכ אָנ דעם שול־הויפ מיטנ מיסט, ווו די כופּעס ווערנ געשטעלט... אָנ די
היילנ אונטער דער שול, ווו די כאַזירים האַלטנ זיכ אונ באַטלאָנים, באַרקאָכבעס, באַהאַלטנ
זיכ... אונ אָנעם סויפער, וואָס שרײַבט די רייניקײַטנ... אונ איר פרעגט נאָכ:—צי מעג
מענ אַלפּי דינ גאָר זיכ מויסער נעפעש זײַנ דערופ?" פערעצ האָט ניט געפילט, שרײַבנדיק
אָט די שאַרפע שורעס, אַז ניט מער ווי אינ עטלעכע יאָר אַרום וועט מענ אים קאָנענ
שטעלנ די זעלבע בייזע פראַגע: וואָס מיינט ער, פערעצ, מיט זײַנ „אינ שול אַרײַנ"? איז
עס א „סימבאָל, צי טאַקע די שול ווו מע טרינקט יאַש?"...

אָנהייבנדיק פונ זײַנע „כסידיש" — דערציילונגענ (ד. ה. פונעם סאָפ נײַנציקער יאָרנ),
האָט זיכ פערעצ געשטעלט אינ זײַנ שאַפנ אַפנ וועג פונ ס ט י ל י ז א צ י ע, סײַ איִדייִש,
סײַ קינסטלעריש. פערעצ, דער פריִערדיקער רעאַליסט, דער שאַרפער אונ דער בײַסיקער,
וואָס האָט ניט מוירע געהאַט צו קוקנ דער ווירקלעכקײַט אינ די אויגנ, קערט זיכ איצט
אָפּ פונ דער ווירקלעכקײַט (בא פערעצנ הייסט עס, אַז ער פירט די לייענער „אַפּ די
הויכע בערג..., צו די אַלטע שלעסער, צו די אָדלער־נעסטנ"), אונ ער ווענדט זיכ צום
ייִדישנ ר ע ל י ג י ע ז נ טייל פאָלקלאָר, ווי צו א קוואַל פאַר זײַנ דיכטערישער פאַנטאַזיע.
קימאַט די גאַנצע צווייטע (אונ די גרעסטע) העלפט פונ פערעצעס שאַפנ איז פאַרשוועגדט
געוואָרנ אַפ סטיליזירנ די אָדער אַנדער קולטור אונ קונסט־קאַטעגאָריעס. פערעצ סטיליזירט
דעמלט דעם רעליגיעזנ פאָלקלאָר, אונ ער בלײַבט אינ לעצטנ סאַכאַקל סטיליזאַטער אויכ
אינ זײַנע אימפּרעסיאָניסטישע אונ סימבאָליסטישע דראַמעס. דער סימבאָליזם גופע איז
געווענ פאַר אים א „סימבאָל", אַנ אויסרייד. אנ אָביעקט פאַר סטיליזאַציע. אינ דעם פראַט
איז זייער כאַראַקטעריסטיש איינער א בריוו פערעצעס (אומגעפער פונ יאָר 1900) צו י. י.
פּראָפּוסנ, ווו דער סימוואָליזם אונ דער דעקאַדענטיזם ווערנ פונ פערעצנ באַטראַכט אינ
א געוויסער מאָס ווי א „נויט־זאַכ", וואָס קאָנ דינענ דאַנ, ווענ מיר האָבנ ניט „אַליינ קיינ
קלאָר־אויסגעפאַסטע אידייענ". ה. ד. נאָמבערג, וואָס איז אינ דעם פאַל געווייס באַגלויבט,
דערציילט (אינ זײַנ בוכ „פּעליעטאָנענ") וועגנ פערעצעס פּראַקשנטע ראַנגלענישנ מיט די
שטימונגענ פונ „מאָדערניזם". פונ אָט די שטימונגענ—דערציילט נאָמבערג—האָבנ פערעצנ
לעסאָפ געראַטעוועט מאַקסים גאָרקיס דערשינענע דערציילונגענ... עס איז ביז גאָר כאַ־
ראַקטעריסטיש דער פאַקט, וואָס גאָרקי שפּילט ניט איינמאָל אָט די ראָליע פונ א „רעטער"
אינ פערעצעס שאַפנ. די אויספירונג פונ גאָרקיס דראַמע „אפנ לעצטנ שטאַפּל" („נא דניע")
אינ ייִדישנ טעאַטער רופט אַרויס פערעצעס א באַגײַסטערטנ אַרטיקל, אונ פערעצ טרעט
דאָ ווידער פאַר אונדז אויפ ווי אַנ אָנהענגער פונ דער רעאַליסטישער אונ סאָציאַל־אָנגעג־
זעטיקטער קונסט.

אָבער, ווענ פערעצ האָט זיכ אָפּגעקערט פונ דער ווירקלעכקײַט, איז ער אוועק מיטנ

װעג פון סטיליזאַציע, און דאָ האָט ער זיך געװענדעט צו פאַרשײדענע סטיליזיר־אָביעקטן, צו פאַרשײדענע פּ א ר ט י ק ע שטיקער פון אָנגעזאַמלטער קולטור. פון פּערעצן האָט זיך אָפּגעטראָגן דער געפיל פאַר רעאַליטעט, דער שטראָפּנדיקער און שאַרפער רעאַליסטישער דיכטער, פונעם אַמאָליקן פּערעץ איז פאַרבליבן מײַסטערשאַפט פון דערצײלן און שפּראַך־מײַסטערשאַפט. און עס איז פאַרבליבן אויך דער אומרו און זוכעניש, כאָטש צומאָל, װי אין די „פאָלקסטימלעכע געשיכטן“, װײעט אַפן לײענער דער גרויל און דער שוידער פון גלינוער, װײַל פּערעץ האַלט דאָך דאָ, אַז דאָס האָט ער געזוכט און דאָס האָט ער געפונען.

די שאַרפע רעאַליסטישע קונסט, װאָס פּערעץ האָט באַשאַפן אין זײַן בעסטן ראַדיקאַלן פּעריאָד, העלפט אונדז דירעקט אין אונדזער קינסטלערישן באַנעמען די פּראָצעסן פון דער דעמאָלטיקער װירקלעכקײַט. די װײַטערדיקע שאַפונג פּערעצעס, װאָס אַנטהאַלט ראָמאַנטישע סטיליזאַציע פונעם רעליגיעזן טײל פאָלקלאָר און צעשױבערטע אימפּרעסיאָניסטיש־סימבאָליסטישע זוכענישן, איז װיכטיק פאַר אונדז װי א „testimonium paupepitatis“ (דאַלעס־צײַגעניש) פון דער קאַפּיטאַליסטישער בירגערלעכער געזעלשאַפט. אין זײַן בעסטן ראַדיקאַלן פּעריאָד איז פּערעץ באַװוסטזיניק און אַקטיװ (פאַרשטײט זיך אין די גרענעצן פון זײַן סאָציאַל־פּאָליטישער װעלט־אָנשױונג) אַרױסגעטראָטן קעגן דער קאַפּיטאַליסטישער װירקלעכקײַט און אױפגעװיזן אירע סאָציאַלע שוידערס, װי זײ האָבן זיך אָפּגעשפּיגלט אין דער ייִדישער סוױווע, און אין זײַן לעצטן פּעריאָד זעען מיר אין זײַן שאַפן ניט פּערע־צעס אײגענע קעגנערשאַפט צו דער קאַפּיטאַליסטישער געזעלשאַפט, נאָר די, אַזױ צו זאָגן, „זעלבסטאָפּלײקענונג“ פון דער דאָזיקער געזעלשאַפט. פּערעץ אַלײן האָט ניט געגעבן דעם װ י ר ק ל ע כ ן „באַנאַכט אַפן אַלטן מאַרק“, אָבער אָט דער „באַנאַכט“ שפּאַרט פון פּערע־צעס ייִעש־שאַפן. און פון אָט דעם שטאַנדפּונקט איז װיכטיק און באַלערנדיק פאַר אונדז אַפילע פּערעצעס שאַפן פון זײַנע ערגסטע רעאַקציאָנערע יאָרן. די „זעלבסטאָפּלײקענונג“ פון דער בורזשואַזער געזעלשאַפט, װאָס מיר פאַרנעמען אין פּערעצעס שאַפן, װעט אָנהײבן שפּעטער דײַטלעך קלינגען אין דאָװיד בערגעלסאָנס (ביז־סאָװעטישן) שאַפן.

פּערעץ האָט אין זײַן שאַפן אױסגעדריקט די װידערשפּרעכלעכע טענדענצן, װאָס זײַנען אַזױ כאַראַקטעריסטיש פאַרן קלײנבירגערטום אין דער קאַפּיטאַליסטישער געזעלשאַפט אין די 90־ער יאָרן. אינעם ערשטן אױפשטײַג־פּעריאָד פון דער אַרבעטער־באַװעגונג, האָט פּערעץ זיך געטוליעט (עמעס, זײער ניט זיכער, צו דער אַרבעטער־באַװעגונג אָבער עס האָט אים געפעלט שטאַנדהאַפטיקײַט און קאָנסעקװענטקײַט. מיטן װוּקס פון די סאָציאַלע סטירעס אין די באַדינגונגען פונעם װאַקסנדיקן אימפּעריאַליזם האָט אין פּערעצעס שאַפן באַקומען די איבערהאַנט אַן אַנדערע טענדענץ פונעם קלײנבירגערטום, אָט יענע טענדענץ װאָס עס שטױסט אים אין די אָרעמס פונעם בורזשואַזן לעבנס־סײדער, פון דער בורזשואַזער אידעאָלאָגיע. א פאַרצװײפלטער, אַן אומבאַהאָלפענער באַם אָנבליק פון די סאָציאַלע קאָנפליקטן פאַרװיגט זיך פּערעץ און װיל פאַרװיגן זײַן לײענער מיט דער סטיליזירטער פאָלקלאָר־ראָמאַנטיק און מיט דער אַלעגאָרישער סימבאָליק פון די אינטעליגענטישע זוכע־נישן. דער קלײנבירגערלעכער שרײַבער פּערעץ גײט איבער (באַנאַנד מיט יענע טײלן קלײנבירגערלעכע שיכטן, װאָס װערן זײער רעאַקציאָנער באַ די פאַרקריפּלדיקע באַדינ־גונגען פונעם װאַקסנדיקן אימפּעריאַליזם—און באַזונדערס מיטן דורכפאַל פון דער ערש־טער רעװאָלוציע אין רוסלאַנד) אַף די פּאָזיציעס פון דער בורזשואַזיע. פונעם אַמאָליקן ליבעראַלן פּאָלקיזם און ראַדיקאַליזם, װאָס האָט געבראַכט פּערעצן צו א געװיסער נאָענט־קײַט—װי באַגרענעצט זי האָט ניט געװאָלט זײַן—צו דער אַרבעטער־באַװעגונג, קומט פּערעץ

צום בורזשואזן אינדיווידואליזם און ראסן־נאציאָנאַליזם. ער רופט צו נאציאָנאלן „כאראק־
טער“ און צו נאציאָנאלן „ווילן“ ער אָפּעריר‏ט מיטן ניטשעאנישן באגריף פונעם „איבער־
מענטש“. אָבער פּערעצעס האלביקייט דערלויבט אים ניט ביזן סאָף אָננעמען דעם ניטשע־
אנישן אמאָראליזם און „ווילן צו מאכט“. פּערעצ בלייבט שטענדיק אינ די ראמען פונ
עטישע קאטעגאָריעס, און דאָס שטרייכט זייער שטארק אונטער זיין ניט־קאָנסעקווענטקייט
און עקלעקטישקייט. אלע אויספירן פונעם בורזשואזן נאציאָנאליזם האָט אינ דער ייִדישער
סוויווע ניט פּערעצ געמאכט, נאָר דער פאשיסטישער ציעניזם (די ניטשעאנישע „בלאָנדע
בעסטיע“ פארבייט דער ציעניזם—לויט די פאָדערונגען פונ זיין „ראסע“—אפ דער שווארצער
צער בעסטיע“)! פּערעצעס ניט־קאָנסעקווענטקייט און עקלעקטישקייט האָט אים פּארהיט
פונעם „לעצטן טראָט“. און פאר אונדז האָט פּערעצן פארהיט זיין ליידנשאפטלעכע שארפע
קונסט, וואָס האָט אָפּגעשפּיגלט אינ אנ אייגנארטיקער פאָרם די ווידערשפּרוכן פונ זיין
צייט. דער ראדיקאלער פּערעצ פונ די 90־ער יאָרן געפינט דעם וועג צו אונדז דירעקט,
דער דאָזיקער פּערעצ איז אונדז נאָענט און טייער, און דעם וויטערדיקן, דעם רעאקציאָ־
נערן פּערעצ נעמען מיר אָן מיט אונדזער דיאלעקטישן פארשטאנד, ווייל מיר צייכענען
אָפּ אינ פּערצעס שאפן די מאָמענטן, וואָס העלפן אונדז צו דערקענען די ווידערשפּרעכיקע
ווירקלעכקייט פונעם נעכטן.

מ. ווינער

# א טראגישער גורל

(צו י. ל. פערעצעס צוואנציקסטן יאָרצײַט)

1

די ווירקונג־קראפט פונ פערעצעס שאפנ באשטייט דערינ, וואָס אינ זײַנ בעסטנ פעריאָד און אינ זײַנע בעסטע ווערק האָט ער, ווי זעלטנ א שרײַבער פונ דער יערושע אינ דער ייִדישער ליטעראטור—און אכוץ אים נאָר מענדעלע און שאָלעם־אלייכעם—פארקעפערט און געבראכט צו אויסדרוק די פראכטפולע, פארביקע און טיפ־הארצלעכע טאלענטירקטײַט פונ די אונטערדריקטע ארבעטנדיקע און אָרעמע פלעבייִשע מאסנ, אפ ארויסצוזאָגנ זייער געזעלשאפטלעכנ פראָטעסט, זייערע טײַנעס און האָפענונגענ.

אינ דער ייִדישער ביזאָקטיאבערישער ליטעראטור איז פערעצ געווענ דער גרעסטער מײַסטער פונ דער פאבוליארישער, סיוזשעטיש שטרענג־אָפגעשלאָסענער קליינער דערציילונג. יעדע געראָטענע דערציילונג (אָדער נאָוועלע) זײַנע פארמאָגט א גלענצנדיק אויסגעארבעטנ סײַ אידייִשנ, סײַ טעמאטיש־סיוזשעטישנ צענטראלנ יאָדער, א באפרידיקנדיקנ הויכ־פונקט אינ דער פאבולע, דאָס וואָס די דײַטשע טעאָרעטיקער פונ דער נאָוועלע רופנ געוויינלעכ אָנ דעמ „סאָקאָל״ פונ דער נאָוועלע. אָנ אזא סאָקאָל[1]) קאָנ מענ קיינ פייגל לעבעדיקערהייט ניט כאפנ—בלײַבט א נאָוועלע פוסטלעכ און ניט באפרידיקנדיק.

אינ דעמ פראט האָט פערעצ ניט זײַנ גלײַכנ אינ דער ייִדישער ליטעראטור פונ דער יערושע, אָבער אויכ אינ באדײַטנדיקערע (ווי די ייִדישע) ליטעראטורנ פונ דער יערושע, וואָלט ער געגאָלטנ אלס מײַסטער. פערעצ האָט געהאט אנ אומגעוויינלעכנ, אומיטלבארנ, „נאטורוווקסיקנ״ דערציילערישנ טאלאנט, כונ יענעמ מינ, ווי בא די עכטע פאָלק־דיכטערישע דערציילער, וואָס האָבנ (אינעמ פאָלקלאָר) פארקערפערט די טאלענטירטקײַט, די דערציילעריש־קינסטלערישע פאנטאזיע פונ די אונטערדריקטע ארבעטנדיקע און אָרעמע מאסנ. זײַנ מײַסטערשאפט איז אנ עכטע, לײַכטע, דאָס מיינט צו זאָגנ—ניט אויסגעשוויצטע, פול מיט מאָס און טאקט. די ייִנגערע נאָוועלנ-שרײַבער פונ דער ייִדישער בירגערלעכער ליטע־

---

[1]) די ראָזיקע באצייכענונג פארנ הויכפונקט פונ א נאָוועלע שטאמט אורשפרינגלעכ פונעמ נאָוועליסט פ. הייזע. די מעטאפאָר איז גענומענ פונ איינער א נאָוועלע באָקאטשיאָס, אינ וועלכער ס׳ווערט דערציילט וועגנ א ריטער, וואָס איז אלצדינג מאקריוו פאר זײַנ געליבטער און בלײַבט אָנ גאָרניסט, זי פארגלויבט אימ אָבער ערשט דעמלט, ווענ באזוכנדיק אימ דערלאנגט ער איר צו מיטאָג דאָס סאמע לעצטע, וואָס איז אימ געבליבנ—א סאָקאָל, וואָס איז אויסדרעסירט אפ פייגל-יאגד. דאָס איז דער איבערצײַגנדיקער הויכ־פונקט פונ דער נאָוועלע, ווו ס׳קומט דער איבערבראָכ אינ דער האנדלונג.

ראטור (רייזינ, אש, נאָמבערג, יוינע ראָזענפעלד, ווײַסנבערג, אפּאטאָשו א. א. וו.) האָבנ אלע בא אים געלערנט, אָבער קיינער האָט ניט דערגרייכט זײַנ מײַסטערישקײַט, זײַנ אָרגאנישע פּאָבוליארישקײַט, די פאַרביקײַט, יאָדערדיקײַט אונ מאָספולע געשלאָסנקײַט פונ זײַנע בעסטע שאפונגען.

2

פּערעצ האָט אָנגעהויבנ זײַנ קינסטלערישנ שאפונג־וועג אלס ראדיקאלער קליינבירגער. דעמלט איז זײַנ שאפנ געווענ באהויכט מיט א פאָלקיסטישנ הויכ. אונ מע מוז געדענקענ, אז אינעם פאָלקיזמ אפילע נאָכ פונ די 90־קער יאָרנ, האָט לעניג, ניט געקוקט אפ די שטארקע אָפּאָרטוניסטישע טענדענצנ, וואָס ער האָט אינ אים אפּנ שארפסטנ אויפנ אנטבלויוס, פאַרט נאָכ געזעהנ א רעוואָליוציאָנער־דעמאָקראטישע קראפט.—ווענ פּערעצ וואָלט ארויסגייענדיק פונ דער דאָזיקער פּאָזיציע געגאנגענ ווײַטער אונ קלאָר דערזענ אונ זיכ קאָנסעקווענט פארבונדנ מיטנ איינציק עמעסדיק־רעוואָליוציאָנערנ קלאס, דעמ „ארבעטזאמסטנ אונ אָרעמסטנ", וואָס שאפט אמערסטנ ווערטנ אונ פארמאָגט אמווייניקסטנ, אונ וואָס איז דעריבער באשטימט פונ דער געשיכטע צו באפרײַענ די מענטשהײַט פונ עקספּלואטאציע אונ נויט—וואָלט זיכ זײַנ טאלאנט אנטוויקלט גאָר אינ אנ אנדער מאָס אונ גאָר צו אנ אנדער הויכ אונ באדײַטונג. צו דער דאָזיקער מאקרייגע האָט זיכ אָבער פּערעצ ניט אופגעהויבנ. די קאפּיטאליסטישע אנטוויקלונג פונ דער ווירטשאפט אינ רוסלאנד האָט אינ די 90-קער יאָרנ געמאכט ריזיקע שריט, דאָס האָט געהאט א ווירקונג ניט בלויז אפ דער ארבעטערשאפט, נאָר אויכ אפ א באשטימטנ טייל פונ דער קליינבירגערלעכער אינטעליגענצ, וואָס האָט זיכ דערנעענטערט צו די שטרעבונגענ פונעמ פּראָלעטאריאט. אינ דער צײַט פונ גרויסנ ווירטשאפטלעכנ קריזיס סאָפ 19־טנ, אָנהייב־20־טנ יאָרהונדערט, איז א טייל פונ יענער קליינבירגערלעכער אינטעליגענצ, וואָס איז געווענ נאָענט צומ פּראָלעטאריאט, אינגאנצנ אריבער אפ זײַנע פּאָזיציעס, אנ אנדערער טייל ווידער האָט זיכ פארשטײַפט אינ די אָפּגעשטאנענסטע פאָרשטעלונגענ פונעמ קליינבירגערטומ אונ איז געזונקענ אלצ טיפער ביז צו אויסגעשפּראָכנסטער רעאקציאָנערישקײַט. פּערעצ האָט געהערט צו דער דאָזיקער קאטעגאָריע אינטעליגענצ. גראָד ארומ דעמ פּעריאָד פונ גרויסנ עקאָנאָמישנ קריזיס באמ איבערגאנג פונ יאָרהונדערט צו יאָרהונדערט איז אויסגעוועבט געוואָרנ זײַנ פריִערדיקע דערנענטערונג צו דער ארבעטערשאפט, פאָרמירט זיכ דײַטלעכ אויס זײַנ אָפּגאנג פונ זײַנע ראדיקאלע פּאָזיציעס, ווי בא יענעמ טייל פונ דער רוסישער קליינבירגערלעכער אינטעליגענצ, וואָס גייט אריבער פונ רעוואָליוציאָנער־דעמאָקראטישע פּאָזיציעס אפ ליבעראלע אונ אפ בורזשואזע סטאמ. ס'איז פּארטיק זײַנ סעריע כסידישע דערציילונגענ.—דערינ ליגט די טראגיק פונ זײַנ שפּעטערישנ גוירל, וואָס ער האָט צײַטנווײַז דערזענ, אָבער ניט קלאָר גענוג אונ ניט קאָנסעקווענט גענוג דערזענ דעמ פּראָלעטאריאט אונ זײַנ היסטאָריש־געזעלשאפטלעכנ באטײַט.

אָנ ספק האָט דאָ געשפּילט א ראָליע די באזונדערס שטארקע נאציאָנאלע באגרענעצטקײַט אונ אָפּגעזונדערטקײַט פונ יענער קליינבירגערלעכער מאסע, וואָס פּערעצ איז געווענ איר וואָרטזאָגער אונ וואָס האָט—באשטייענדיק אכוצ פונ האָרעפּאשניקעס, צומ גרויסנ טייל אויכ פונ דעקלאסירטער לומפּישער אָרעמשאפט אונ פּאראזיטירנדיקע לופטמענטשנ—פאַרמאָגט אומפארגלײַכלעכ קלענערע רעוואָליוציאָנערע אונ אופרײַסערישע פּאָטענצנ, איידער, לעמאָשל, דאָס פויערטומ. צו יענער צײַט זינקט שוינ פּערעצ אראָפּ

א ו נ ט ע ר דעמ ניוואָ פונעמ בעסטנ, וואָס דאָס קלײנבירגערטומ האָט געהאַט צו זאָגנ, ער „נידערט“ אַראָפּ צומ אָפּגעשטאַנענסטנ און אָפּגעלעבטסטנ, וואָס איז פאַראַנ אינ דער קלײנ־בירגערלעכער מאַסע. ער קײַקלט זיכ באַרג אַראָפּ אַלצ טיפער—כאָטש טאַקע מיט אונטער־ברעכונגענ, שאַרפע ווידערשפּרוכנ און אָ פּ ט ע גליקלעכע „רעצידיווג“. אָבער נאָכ מער אָפּט מיסברויכט ער דעמלט מיט דער וווּנדערלעכער פאָלקלאָרישער פאַנטאַזיע פונ די מאַסנ—אָפּ זיי צו „טרייסטנ“ וועגנ זייער נישטיקער לאַגע און זיי אָפּ אַ רעאַקציאָנערנ אויפנ אײַנצושלעפּערנ.

3

זײַט סאָפּ פאַרגאַנגענעמ יאָרהונדערט האָט זיכ פּערעצ באַמיט צו באַלעבנ מיט דער הילפ פונ דער פאָלקס־פאַנטאַזיע די שעדישע שאָטנס פונ דער מיטלעלטערלעכער פינצטער־קײַט. אַלטע פאַרשטויבטע שפּינוועבנ מיט לאַנג געפּײַגערטע שפּינענ, אַ רעזולטאַט פונ דוירעסדיקער טוכלער שקלאַפישקײַט, האָט ער געוואָלט דורכנ וווּנדערלעכנ רעפלעקטער פונ דער פאָלקסטימלעכער פאַנטאַזיע זוניק באַשײַנענ און באַגילטנ. אומזיסט!—טראָצ דער אָפּ־נאַרערישער באַלויכטונג זײַנענ אַלמ קערנ פונ די דאָזיקע שאַפונגענ פאָרט געבליבנ טויטע שפּינענ. באַמ לײענענ די דאָזיקע ווערק כאַפּט אָנ אַ גרויל צו זענ, ווי דער דאָזיקער וווּנדערלעכ פרישער טאַלאַנט איז פאַרקריפּלט געוואָרנ דורכ דער רעאַקציאָנערער וועלט־אָנשויונג, ווי ער שפּילט זיכ מיט גלויבונגענ, וואָס זײַנענ אינ טאָכ ניט זײַנע גלויבונגענ, ווי ער סיוסיוקעט קינדעריש צו די סאַמע אָפּגעשטאַנענסטע טײלנ פונעמ קלײנבירגערטומ, ווי אײנער זאָגט:—זאָלנ זיי, נעבעכ, בלײַבנ באַ זייער גלויבנ אָפּ יענער וועלט, ווײַל אַלע האָפענונגענ אָפּ דער וועלט זײַנענ שוינ סײַווי פאַרלאָרנ. ס'איז טרויעריק צו זענ, ווי פּערעצ דערגייט לעסאָפּ צו די פּיליסטערישע באַנאַליטעטנ פונ זײַנע „פילאָסאָפישע“ טעמעס און ביז צומ וואָלוולסטנ, וווּלגאַרסטנ נאַציאָנאַליזמ. דאָס איז דער טרויעריקער גורל פונ אַ גרויסנ טאַלאַנט, וואָס געפינט ניט אינעמ פעריאָד פונ אימפּעריאַליזמ דעמ וועג צו דער רעוואָליוציע פונעמ פּראָלעטאַריאַט. ער האָט אָנגעהויבנ זײַנ שעפערישנ וועג [1]) אַלס האָ־פּערדיקער ראַדיקאַלער קלײנבירגער—און האָט געענדיקט זײַנ שרײַבערישע אַנטוויקלונג אַלס דעקאַדענטיש - פאַרצווייפלטער, נאַציאָנאַליסטיש - פאַרפלאָנטערטער רעאַקציאָנערער בירגער.

פאַראַנ ראָמאַנטיק אויכ אינ זײַנע פריִיקע שאַפונגענ, אָבער ס'פילט זיכ דעמלט אינ איר אַ הויכ פונ הײנעס מוטיקער פריידיק־פּראָטעסטירנדיקער האָפערדיקײַט, ס'פילט זיכ אינ איר די האָפענונגענ—זאָל זײַנ די אומקלאָרע האָפענונגענ—פונ די מאַסנ, דעריבער איז א י נ ט אָ כ זײַנ דעמלטיקע ראָמאַנטישקײַט געווענדט אָפּ פאָרויס (ס'וואָלט, אַגעוו, וויכטיק געווענ אויסצופאָרשנ די אָנסאָפּעדיקע ווירקונגענ גאָרקיס אָפּ פּערעצנ אינ פאַרשיידענע פעריאָדנ—און די וואַרשעלעכע ווירקונגענ ליעסקאָווס). ער איז אָבער ניט געגאַנגענ ווײַטער. זײַנ שאַפונג ווערט פאַרקריפּלט, און זײַנ ראָמאַנטיק ווערט אַלצ מער אַ ראָמאַנ־טיק אָפּ צוריק, זי ווענדט זיכ אַלצ דײַטלעכער צו דער פאַרגאַנגענהײַט. אינ זײַנ „פאָלקס־טימלעכקײַט“ דערגייט ער ביז צו דעמ קלעריקאַליש-רעאַקציאָנערנ פאָלקלאָריזמ פונ טאָל־סטאָיס באַוווּסטע סטיליזירטע פאָלקס־מײַסעס (אויב אינ דעמ פּראַט זײַנענ די וואַרשײַנ־

[1]) דערמיט זײַנענ, פאַרשטייט זיכ ניט געמיינט זײַנע יוגנטלעכ-אָנהייבערישע פּרווונ און איבונגענ אינ העברעיִשער שפּראַכ.

לעכע װירקונגען נאָך ניט אויסגעפּאָרשט; פאַרגלײַכט לעמאָשל, פּערעצעס „ניסים אפן יאם־
מיט ענלעכע מאָטיװן אין טאָלסטאָיס פאָלקס־מײַסעס). בלויז זעלטן און זײער פאַרטױבט
רײַסט זיך נאָך אמאָל דורך אין זײַנע מײַסעדיקע דערציילונגען א מין אנאטאָל פראַנסישע
איראָניע, א איראָניע װאָס האָט אמאָל אין זײַנע פריִערדיקע װערק אזוי דײַטלעך געקלונ־
גען מיט דער פריידיקער דרייסטקײַט פון היינען. אויך איצט שילדערט ער די פאַנטאזיעס
און האָפענונגען פונעם האמונ, פון דער אָרעמקײַט, אָבער די פאַרקריפּלטע שקלאַפישע
פאַנטאזיעס און האָפענונגען, װאָס די אָפּגעשטאַנענסטע טײלן פון דער מאסע האָבן גע־
יארשנט און „אָפּגעהיט" פון דער פינצטערסטער פאַרגאַנגענהײַט.

4

פּערעצ װײטיקט פאַר דער אָרעמקײַט, פאַר דער נױט און דערשלאָגנקײַט פון די
ברייטסטע מאסן, אָבער אין זײַן פאָרשריטלעכסטן פּעריאָד (אין פאַרשיידענע נאָװעלעס
און באַזונדערס אין די פּראַכטפולע „רײַזע־בילדער"), האָט ער זײער פּראָבלעם געזען
דעריקער אלס א סאָציאַלע, אין זײַן יערידישן פּעריאָד—דעריקער, אָדער קימאט אויסשליס־
לעך, אלס א נאַציאָנאַלע. און פונדאַנען ביז צו שװאַרצער קלעריקאַלישקײַט איז שוין גאָר
א קליינער שפּאַן. אלס איקערדיקע פאָרשטײער פון דער אָרעמקײַט פיגורירן שפּעטער אין
זײַנע װערק טיפּן פון א קלעריקאַלישן כאַראַקטער אָדער גאָר דירעקט פונעם קלייקױ־
דעש. דעמלט האָט ער באַװוּסטזיניק דורכגעדרונגען די גאַנצע אטמאָספער פון זײַן שאַפן
מיט די סאמע פאַרקריפּלטע פאָרשטעלונגען פון רעליגיע און קלעריקאַליזם. אזוי פאַר־
שװענדט ער און צעטרענצלט אומנוציק די װוּנדערלעכע פּלעבײיִשע פאַנטאזיע אף א דע־
קאַדענטישן, אומנאַיִװ סיוסיוקענדיקן פרומלעכן נוסעך. זײַן פילן די מאסן מאגי־
פעסטירט זיך דאָ אף א טיף־רעאַקציאָנערן אופן און צו טיף־רעאַקציאָנערע צװעקן. און
װײַל ער האָט אײַנגעשפּאַנט צוליב אזעלכע נישטיקע און ניט־װירדיקע אינהאַלטן די רײַכע
פאַנטאזיע און דעם װירקונגספולן נוסעך, פון דער פּלעבײיִשער שעפערישקײַט, װאָס לײַכט
זיך מערקװירדיק דורך אפילע דורך די מעשונעדיקע פאַרקריפּלונגען פון זײַן שפּעטער־
דיקן שאַפן—איז באַם לייענער דאָס געפיל פון קינסטלערישער ניט־באַפרידיקטקײַט, דאָס
געפיל פון סאָפּקאָלסאָפּ קינסטלעריש אָפּגענאַרט־זײַן בלויז נאָך גרעסער. ס'בלײַבט א שאַר־
פער פאַרדראָס איבער דעם מיסברויך פון א גרויסן קינסטלער.

פּערעצ האָט אַרײַנגעבראַכט א שטאַרקן אײראָפּײיִשן שטראָם אין דער ליטעראַטור פון
דער יערושע. ער איז אין זײַן שאַפן אָן סאָפּעק „אײראָפּײיִשער" װי מענדעלע און װי
שאָלעם־אליכעם. אָבער אין זײַן פריִיקן פּעריאָד האָט פּערעצעס אײראָפּײיִשקײַט געהאַט
גאָר אן אנדער זין; ער האָט דעמלט געהאַט פאַרשטענדעניש און געקענט אופנעמען
װערטפולע װירקונגען, לעמאָשל, פון היינעס רעװאָליוציאָנערער דעמאָקראַטישקײַט, אין
„מאָניש" א. א. װערק. זײַן אײראָפּײיִשקײַט איז דעמלט געװען פּאָרשריטלעך. שפּעטער
אָבער, האָט ער גענומען פון דער אײראָפּײיִשער ליטעראַטור דאָס ערגסטע, װאָס זי האָט
פאַרמאָגט, די בורזשואַזע פוילנדיקע דעקאַדענטישקײַט פון פאַרשיידנסטן מין. האָט ער זיך
זשעדנע צוגעהערט צו מעטערלינק, װיספּיאַנסקי, ניטשע און ענלעכע שרײַבערס, און פון
„אײראָפּע" געשעפּט אָנרעגונגען פאַר זײַן קלעריקאַליש־רעליגיעזער און נאַציאָנאַליסטיש־
פאָלקלאָרישער סטיליזאַציע.

5

פערעצעס טרויעריקער שעפערישער גורל ווײַזט אונדז אַן איבעריק מאָל, אַז דער אײַנפלוס פון דער פוילנדיקער בורזשואַזיע אפילו אפן שטאַרקסטן טאַלאַנט איז צעשטע־רעריש אין דער זעלבער מאָס ווי ער גיט זיך אונטער דעם דאָזיקן אײַנפלוס. אין זײַנע בעסטע שאַפונגען האָט פערעץ אין טאָך געבראַכט צום אויסדרוק דאָס דעמאָקראַטישע שטרעבן פון די מאַסן, זייער געזעלשאַפטלעכן פראָטעסט, זייערע געזעלשאַפטלעכע האָפע־נונגען—ווי אומקלאָר, מעטושטעש און ווידערשפּרעכיק דאָס האָט ניט געזאָלט זײַן. אין זײַן יערידע־פעריאָד האָט ער מיסברויכט די אויסדרוק־פאָרמעס פון די מאַסן, צוקלײַבנדיק די רעאַקציאָנערע עלעמענטן פון פאָלקלאָרישע שאַפן אַפּ צו פאַרשטײַפן און אײַנשלע־פערן די מאַסן אין זייער געגליווערטקײַט און אין זייער ווידערשטאַנד קעגן דער לעבע־דיקער היסטאָרישער אַנטוויקלונג. פערעצעס שאַפונג גיט אונדז ווערטפולן מאַטעריאַל אַפּ צו דערקענען און צו פאַרשטיין די היסטאָרישע לאַגע פון די ברייטסטע יידישע קליינ־בירגערלעכע מאַסן, אינעם פעריאָד פון אַנטוויקלטן קאַפּיטאַליזם און אימפּעריאַליזם, אינעם פוילישן טייל פון דער צאַרישער אימפּעריע, און באַווײַזט דעם אָרט פון די דאָזיקע מאַסן און איר אינטעליגענץ אין דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע, דאָס אום־קלאָרע אויפבראַזן, די וואַקלענישן, די פאַרגליווערונג און צומאָליקער אופרודערונג פון פאַרשיידענע טיילן פון דער דאָזיקער מאַסע. און אין פאַרשיידענע צײַטאָפּשניטן פון דעם דאָזיקן פעריאָד פון פערעצעס שטאַרקע קינסטלערישע בילדער קענען מיר אַסאַך וועגן דעם געוווירע ווערן אַמאָל אפילו טאַקע מער און קאָנקרעטער איידער ווי פון די בורזשואַזע פּובליציסטישע און היסטאָרישע ווערק וועגן יענעם פעריאָד. אויך דער טראַגי־שער שעפערישער גורל פון פערעצן גופא גיט אונדז אין דעם פראַט ניט ווייניק באַ־לערנדיקן מאַטעריאַל.

ד. קורלאנד

# וואָס אמאָל ווייניקער

1

די 70־ער יאָרנ פונ פאָריקנ י. ה. האָבנ אונדז געבראכט צוויי גרויסע דיכטער־דענקער, וועמעס טאלאנטנ עס האָבנ זיכ אנטוויקלט אינ פולער פראכט אונ גלאנצ צום אָנהייב 90־ער, — דאָס זײַנענ פערעצ אונ ווינטשעווסקי.

ביידע האָבנ זיי זיכ אָפּגעריסנ פונעם נאָפּל פונ דער אלגעמיינער בורזשואזער אופקלערונג, — ארויסגעוויקלט זיכ פונ דער טויטער טראכט, וואָס רופט זיכ העברייִשע ליטעראטור, דאָס האָט געלאָזט אינ א געוויסנ זינ אלגעמיינע געבורטס־סימאָנימ אפ די ביידע דיכטער.

אָבער ביִאָגראפיע אונ עפּאָכע זײַנענ, ווי באקאנט, ניט קיינ באשליסנדיקע פאקטאָרנ אינעמ שעפערישנ וועג פונ א שרײַבער. די אלגעמיינע עפּאָכע האָט צוגעגעבנ זיי ביידנ א ריי אלגעמיינע, נאָר אויסערלעכע שטריכנ: ראציִאָנאליסטישער כאראקטער פונ זייער דיכטונג, אינטעלעקטועלע פארטיפטקײַט, פּראָבלעמאטישקײַט, פעליעטאָניסטישע פארשפּיצטקײַט אונ אפאָריסטישקײַט, סאָציִאלע פולווערטיקײַט פונ דער טעמאטיק, רײַכע פארשיידנפארביקײַט פונ זשאנרענ, אָנגעזעטיקטקײַט, אפילע איבערגעזעטיקטקײַט מיט אלטער טראדיציִאָנעלער קולטור, וועלכע ביידע האָבנ אינ א געוויסנ פעריִאָד אזוי טאלאנטפול אויסגענוצט אינ קאמפּ, גופע, אָט מיט דער דאָזיקער קולטור — דאָס גאָר.

אָבער ווינטשעווסקי איז דורכ אונטערערדישע פארבאָרגענע קוואלנ ארײַנגעשווומענ אינעמ ברויזיקנ יאמ פונ פּראָלעטארישער נויט אונ עלנט, אופגעהויבנ זיכ הויכ אפ די כוואליעס פונ אינטערנאציִאָנאלנ קלאסנ־קאמפּ.

פערעצ האָט דורכ די שוינ פלאכ־אויסגעטריקנטע, ניט גאָר זויבערע מאסקיליש־פּאָליטישע ריטשקעלעכ דרייסט געלאָזט זיכ שווימענ אינעמ קאָכיקנ לעבנ, געשווומענ מיט איינ האנט (מיט דער אנדערער זיכ שטענדיק געהאלטנ פאר דער נאָז, ניט פארטראָגנדיק די רייכעס פונ די ארומיקע געמויזעכצנ) — אונ ארײַנגעשווומענ אינעמ קאפּיטאליסטישנ קעסל־גרוב, אינ ווירבל פונ וועלכנ ער האָט העלדיש־פּײַנלעכ זיכ געראנגלט, אָבער פונ דאָרט ארויס שוינ ניט געקענט.

ווינטשעווסקי איז געוואָרנ דער ע ר ש ט ע ר גרויסער דיכטער פונעמ ייִדישנ ארבעטער, דער גרונטלייגער פונ דער ייִדישער סאָציִאליסטישער ליטעראטור.

פערעצ — דער ל ע צ ט ע ר קלאסישער דיכטער פונ דער ייִדישער בורזשואזיִע.

דער דיכטער פונעמ ארבעטער־קלאס האָט דערלעבט זענ מיט זײַנע אויגנ דעמ טריִומפ פונ זײַנ לעבנ־אידיי — דעמ זיג פונ דעמ סאָציִאליזמ אפ א זעקסטל טייל וועלט, ער האָט

איבערגעלאָזט נאָך זיך א גרויסע ארמיי פּראָלעטארישע קינסטלער, וואָס נעמט איבער די בעסטע טראַדיציִעס פון דער עלטערער פּראָלעטארישער ליטעראַטור און הויבט זי אוּפ אפ א נייַער קוואַליטאַטיווער הויך, האַלטנדיק שטאַלץ די פאָן פון קאָמוניזם.

די נאָכפאָלגער פונעם שפּעטערדיקן פּערעצן—דעם אגרעסיוון נאַציאָנאַליסט און רעאקציאָנערן ראָמאַנטיקער—דאָס זײַנען צום הײַנטיקן טאָג, און נאָך פריִער, געווען בלויז נישטיקע עפּיגאָנען, כניקעדיקע, כניפּעדיקע, כסידיש־נעגידישע שרײַבערלעך. זייערע כסידישע ניגונים זײַנען מעגולגל געוואָרן אין א בולוואַר־שאַראַמאַנקע און דער נעגידישער ביטאָכן אין פאשיסטישער היסטעריק.

דער לעצטער גרויסער בורזשואַזער ייִדישער דיכטער פּערעץ איז געשטאָרבן שוין מיט 20 יאָר צוריק.

2

פאראַן אָבער א פּערעץ, וואָס לעבט אין אונדזער אָנדענק נאָך הײַנט.

דאָס איז פּערעץ דער פרײַדענקער, פּערעץ דער שטורעמער פון דער „פּאַמאַליע־שעל־מײַלע״—דאָרט אויבן אין די הימלען, און דער כויזעקטרײַבער פונעם „שטרײַמל״, „דעם רעבנס ציביק״ און דעם גאַנצן „געמויזעכץ״ דאָ אפ דער ערד. פּערעץ דער קעמפער קעגן דער פארשקלאַפטער פערזענלעכקײַט אינעם קאַפּיטאַליסטישן „דול הויז״, דער אומדערמידלעכער, טעמפּעראַמענטפולער קריגער פון דער אָרעמער, אונטערדריקטער רעכטלאָזער פרוי, דער בלוטיקער סוינע פון דעספּאָטיע און פון הינטישער טרײַ־אונטערטעניקײַט.

פּערעץ, דער טאַלאַנטפולער סאַטיריקער, דער אווטער פון די סאַטיריש־אַלעגאָרישע „מײַסעלעך״, דער אווטער פון דעם גרויסן ציקל „סאַטירן און הומאָרעסקן״—אין וועלכע ער גיט א טויט־קלאַפּ דאָס ביסל מיטל־אַלטערלעכע „אַלטוואַרג״, דער „טויטער שטאָט״, ווו די טויטע שלינגען אײַן די לעבעדיקע; ווו ער רעכנט זיך אזוי בעריעש אָפּ מיט די „הינערשע כאַלוימעס״, „קעלבערנע קאַלוואָכיימערס״, מיט די פרעש, ווערים, וואָס שווּיבלען און גריבלען אינעם איפּעשדיקן געמויזעכץ, מיט די פאראזיטן, וואָס ליגן און וואַרטן אפ „אוילעם־האבע״ און „מאָשיִעכס צײַטן״; פּערעץ, וואָס האָט באַזעצט זײַן יויכענען מעלאָמעד „אינעם פליגל פאַר מעשוגאָיִם״, וואָס האָט דאָרטן אָט די דאָזיקע רעאקציאָנערע מיסטיק, דעם פאראזיטיזם געשטעמפּלט מיטן נאָמען—„מיסט כאַלוימעס״.

דאָס איז, אם ענדע, פּערעץ דער שעפער פון די פּילצאָליקע קלאַסישע רעאַליסטישע נאָוועלעס:—„א קײַעס פון א ייִדענע״, „כאַסענע געהאט״, „אין פּאָסט־וואָגן״, „מענדל ברײַנעס״, „האָישאָ מאָראַס כאַנאָ״, „נילע״ און נאָך און נאָך.

דאָ איז פּערעץ, דער דערציילער און שילדערער פונעם לעבן פון דער האָרעפּאַשנער אָרעמקײַט און אָרעמקײַט ביכלאַל אין די 90־ער—אָנהייב 900־ער יאָרן—דער אווטער פון די בילדער, דערציילונגען, סצענעס: „מעשופּע״, „שאָלעם־באַיִס״, „אין קעלער־שטוב״, „א קלעזמער טויט״, „די אַלמאָנע״, „די לעזערן״, „באַם פּרעמדן כופּע־קלייד״ און פיל אַנדערע.

דאָס איז פּערעץ דער קריטישער רעאַליסט.

מיר שעצן און צייכענען אָפּ די גרויסע פארדינסטן פון יעניקן ייִצכאָק־לייבוש פּערעץ—דעם אופריכטיקן בורזשואַזן קינסטלער, וואָס האָט פיל מיטגעהאָלפן דעם ייִדישן ארבעטנדיקן מענטשן אין זײַן קאַמף מיט דער „פרומער קאַץ״, „אַלטן מאַרק״, און „הייליקן שפּינוועבס״, וואָס האָט היפּש אופגעטאָן דורך זײַנע „יאָנטעוו־בלעטלעך״—זאַמלביכער און

קונסט-ווערק, אופצוקלערן די מויכעס פון די אָפּגעשטאַנענע און דערשלאָגענע שטילשווייגנ־דיקע באַנטשעס, געוועקט אין זיי דעם געפיל פון מענטשלעכער זעלבסטווירדע און סאָציאַל פּראָטעסט.

אָט דער פּערעץ איז דער ווירקלעכער קלאַסיקער פון דער יידישער ליטעראַטור.

3

פאראַן בא פּערעצן א מייסעלע—„ס'הערצל צאַפּלט".

„פריילין מאַריע איז געווען האַלב ראָמאַנטיש, האַלב פּראַקטיש"... אין כאַלעם ווייזן איר צוויי מאַלאָכים א וואָגשאָל „אין איין זייט א שוואַרצער מאַלעך (אין צילינדער און פּראַק) שיט פּערל, ברילִיאַנטן און גאָלד, אין דער צווייטער—א ווייסער פאַרקלערטער מאַלעך—טרערן, זיפצן און לידער"...

די מאַלאָכים זינגען איר:

„וואָס ווילסטו הערן?
געלטער קלינגען,
לידער זינגען,—
ווילסטו פּערל, אָדער טרערן"?

דאָס מיידל „איז געפאַלן אַפּ א סייכל"—זי איז אַרופגעשפּרונגען רייטנדיק אַפּ דער וואָגשאָל מיט די פּערל, ברילִיאַנטן און גאָלד און, נישט אַראָפּצופאַלן האָט זי זיך טויכ־קעדיי־דיבור, מיטן קאָפּ געוואָרפן אַפּ דער צווייטער וואָגשאָל"...

„דאָס געזעס איז געווען אַפּ גאָלד, זילבער און ברילִיאַנטן, דער קאָפּ—אַפּ טרערן, זיפצן און לידער, נאָר דאָס הארץ האָט אייביק, אייביק געצאַפּלט אין דער מיט"...

פּערעץ איראָניזירט איבער אָט דער בורזשואַזער טעכטערל, וואָס באָדט זיך אין פּערל און טרוימט ראָמאַנטיש... און דאָך איז אין דער זאַך פאַראַן א שטיק פונעם דיכטער גופע.

פּערעץ האָט ווי דאָס בורזשואַזע מיידל זיך געצאַפּלט „אין דער מיט". זיין גאַנצער שאַפן איז א געראַנגל צווישן ראָמאַנטיזם און רעאַליזם. א וואַקלען זיך צווישן סימפּאַטיעס צו די, וואָס פאַרמאָגן נאָר לידן, נאָר טרערן, העכסטנס נאָך לידער, און דעם קלאַס, וואָס זיצט ווי א וואַמפּיר אַפּ זיינע געלט־זעק... עלעמענטן פון ראָמאַנטיזם זעען מיר בא פּע־רעצן נאָך אין סאָפּ 80־ער יאָרן—אין זיין ערשטער געדרוקטער פּאָעמע „מאָניש", אין זיין ליריק און פּראָזע.

א באַשטימטע קריטישע באַציִונג צו די געלט־זעק צו די פינאַנציעלע טוזן, צו די אויבערשטע שפּיצן פון דער בורזשואַזער אָליגאַרכיע, קען מען בא פּערעצן געפינען אפילע (אין א קליינער דאָזע, פאַרשטייט זיך, און אין אן אָפּגעטעמפּטער פאָרם) אויך אין שפּע־טערדיקן, לעצטן פּעריאָד.

מיר זיינען ווייט פון דעקרעטירן דעם ראָמאַנטיזם אַלס א גאַנצן גענומען, אַלס א שעד־לעכן און רעאַקציאָנערן, און פאַרקערט, קאַשערן יעטווידע אַנטפּלעקונג פון רעאַליזם, אומ־אָפּהענגיק פון זיין קלאַסן־אינהאַלט, פון דער היסטאָרישער אומגעבונג, אין וועלכן ער האָט זיך אַנטוויקלט. אַפּן קאָנקרעטן ביישפּיל פון פּערעצן קאָנען מיר זען, אַז יענע ראָמאַנטישע עלעמענטן, וואָס פּערעץ האָט פאַרמאָגט אין זיין ראַדיקאַל־דעמאָקראַטישן פּעריאָד, האָבן פאַרמאָגט א באַשטימטע אופּריים־קראַפט, ניט געקוקט אַפּ זייער לעקסיש־אַרכאַישן רעק־

וויזיט, אפ די צוגעלעגערטע קוואלן לעגענדארער בילדערישקייט, פונ וועלכע פערעצ האט זיי געשעפט. באגלייכ מיט דער רעאליסטיש־ראציאנאליסטישער גרונט־ריכטונג פונ זיינ מעטאד האט עס געדינט דער קינסטלערישער פארווירקלעכונג פונ די סאציאל־פראגרעסיווע אידייען. אונ פארקערט, שוינ אינ יענעם פעריאד האבנ מיר בא פערעצנ א ריי „רעאליס־טישע" דערציילונגען, וואס אנטהאלטנ שוינ אינ זיכ דעם עמבריאן פונ כסידישע־ אידעא־ליזאציע אונ פאלקטימלעכ־רעאקציאנערע מיסטעדיקייט („האכנאסעס־קאלע"—1894, „פיר דוירעס", פיר צאוואעס" א. אנד.).

ס'איז אבער נית קיינ איגיענ פאו דער מארקסיסטישער ליטעראטור־קענטעניש צו באנוגענען זיכ מיט קאנסטאטירנ א מישמאש פונ איינפלוסנ, סטירעס א.א.וו. וויכטיק איז פעסטצושטעלנ פאר יעדנ פעריאד פונעם שרייבערס שאפנ דאס פירנדיקע אונ באשליסנדיקע אויסגעפינענ די גרונטלעכע ליניע, לויט וועלכער עס איז געגאנגענ זיינ אנטוויקלונג. אונ יעדער אופמערקזאמער לייענער, וואס באקאנט זיכ מיט פערעצעס שאפנ, מוז קומענ צום אויספיר, אז אינ די 90־ער יארנ, איז די גרונט־ליניע, פונ פערעצעס שאפנ די קריטיש־רעאליסטישע, פונקט אזוי ווי נאכדעם ווערט שוינ די גרונט־ליניע פונ זיינ שאפנ—די רעאקציאנער־ראמאנטישע.

אבער א גרויסער שרייבער איז א אידעאלאג פונ א קלאס, אנ אויסדריקער פונ בוילעט־קלארע קלאסנ־אינטערעסנ, א ווארט־פירער. פונ וועלכנ זשע קלאס איז פערעצ געווענ דער אידעאלאג?

וועגנ דעם איז נאכ, צום באדויערנ, ביז איצט ניטא קיינ איינהייטלעכע מיינונג אינ אונדזער מארקסיסטיש־לענינישער ליטעראטור־וויסנשאפט.

טייל כאוויירים קוואליפיצירנ אים אלס בורזשואזנ דיכטער. דאס איז געווענ די מיי־נונג פונעם כ' ליטוואקאוו, וועגנ דעם האבנ געשריבנ אויכ אנדערע קריטיקער.

אנדערע ווידער, ווי דער כ' נוסינאוו, עריק אונ דער פארשטארבענער כ' ראזענצווייג כאראקטעריזירנ פערעצנ אלס פארשטייער פונ קליינבירגערטום.

פאראנ אויכ אזעלכע, וועלכע מאכנ זיכ ארויס פונ געבנ א וועלכע עס איז קלארע קלאסעווע כאראקטעריסטיק פונ דעם דאזיקנ גרויסנ שרייבער, קומענ אפ מיט אזוינע פאר־מולעס, ווי „ראדיקאלער אינטעליגענט", „פארשטייער פונ פראפעסיאנעלער אינטעליגענצ" א.א.וו.—פונקט ווי די אינטעליגענצ שטייט עפעס העכער איבער וועלכע עס איז קלאסנ פערועלעכ, סאלידאריזיר איכ זיכ מיט דער גרונט־באהויפטונג פונעם כ' ליטוואקאוו, כאטש, ווי עס איז שוינ אפגעמערקט געווארנ אינ אונדזער קריטיק, איז די גאנצע אר־גומענטאציע זיינע, וואס ער ברענגט אינ זיינע פערעצ־ארטיקלענ, ניט קיינ ריכטיקע אונ פארמאגט א ריי אידעאלאגיש־פאלשע פארמולירונגען.

אפאנעם, אז קעדיי צו פעסטשטעלנ דעם קלאסנ־מעהוס פונ אזא שרייבער, ווי פערעצ, איז ווייניק קומענ מיט אבסטראקטע מיינונגען. דא דארפ דורכגעמאכט ווערנ א גרונט־לעכער אנאליז פונעם גאנצנ שאפנ זיינעם. דערווייל איז עס נאכ ניט געטאנ געווארנ.

4

פערעצ איז געקומענ אינ דער ליטעראטור, ווענ אינ צארישנ רוסלאנד האט גענומענ רייפ ווערנ די בורזשואז־דעמאקראטישע רעוואליוציע. אונ ווי יעדער גרויסער שרייבער האט ער ניט געקענט ניט אפשפיגלענ וועלכע עס איז זייט פונ דער רעוואליוציע פונ זיינ צייט.

די גרונט־פּראָבלעמאַטיק פון זײַן שאַפן—דאָס זײַנען אַ רײ וויכטיקסטע אויפגאַבן, וואָס זײַנען געשטאַנען פאַר דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָלוציע; דאָס זײַנען די פּראָבן פון אַראָפּוואַרפן די קייטן, וואָס די רעליגיעזע וועלט־אָנשויונג, די רעליגיעזע פּראַקטיק הענגט אָן אויפן האַלדז פונעם מענטשן,—אַלזאָ, קאַמף פאַר פאַרווערטלעכן דעם לעבן־שטייגער, קאַמף קעגן דער פעאָדאַלער אויטאָקראַטיע, קאַמף קעגן דער מאַכט פון רעליגיעזן קאָהאָל איבער דער בורזשואַזער פּערזענלעכקײַט.

דאָס איז, ווײַטער—די פּראָבלעם פון דער פרוי, די פּראָבלעם פון איר עמאַנסיפּאַציע.

דאָס איז ווידעראַמאָל,—די נאַציאָנאַלע פראַגע, די פראַגע וועגן די רעכטן פאַר די פעלקער „פרײַ" לעבן, צו אַנטוויקלען זייער נאַציאָנאַלע קולטור.

דאָס איז, אין סאַכאַקל, די פראַגן, וואָס זײַנען פאַרבונדן מיט דער אײַנשטעלונג פון דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער פּאָליטישער סיסטעם.

די אַלע מאָמענטן האָט פּערעץ גלענצנדיק אָפּגעשפּיגלט, שטייענדיק אויפן באַזיס פון דער קאַפּיטאַליסטישער אָרדענונג. קיין איבערצײַגטער סאָציאַליסט איז פּערעץ קיינמאָל ניט געווען.

דער קאַמף פאַר דער פאַרווירקלעכונג פון געוויסע בורזשואַז־דעמאָקראַטישע פּרינציפּן איז צו יענער צײַט געווען אַ פּראָגרעסיוור, און אין דעם באַשטייט די פּראָגרעסיווקײַט פון פּערעצעס שאַפן דעמאָלט, ווען ער איז געשטאַנען מיטן פּנים צו דער ווירקלעכקײַט, ווען ער איז נאָך ניט געגאַנגען אַפּ פשאָרעס מיט די אָפּשטאַרבנדיקע רעשטלעך פון פעאָדאַליזם, ווען ער איז נאָך געווען פול (צום אונטערשייד פון די טעמפּע, שמאָלקעפּיקע און פאַכדאָנעסדיקע קאָלעגן פון זײַן קלאַס) מיט קעמפערישע שטימונגען און אידעאַלן, ווען ער האָט געשריבן:

„שאָלעם און שטיל איז אויפן בייסהאַקוואָרעס"...

„שאָלעם איז צווישן גאַנאָווים, ווען זיי גרייטן זיך אָן צו דער פינגער־מעלאָכע. זיי מאַכן שאָלעם מיט דער פינסטערער נאַכט און צינדן קיין שטרײַכהעלצ ניט אָן...

שאָלעם מאַכן זיי מיט יעדן וואָלקן, וואָס ציט זיך איבער דער לעוואָנע.

שאָלעם מאַכן זיי אַפילע מיטן ברייטאַנ אויפן הויף און וואַרפן אים אַ שטיק „לוי־יעכראַצ־פלייש, צו פאַרשטאָפּן דאָס מויל...

נאָר פרווו און וויל שטילערהייט און בעשאָלעם פאַריאָגן די אומגעבעטענע געסט?— מוזטו ליכט אָנצינדן, הויזלײַט וועקן, קוילעס מאַכן.

פאַר שאָלעם האָב איך מוירע! פאַר שטילקײַט ציטער איך איימעס מאָוועס!..."

(„וואָס זאָל איך וועלן").

אָבער פּערעץ איז געווען בעגליכן צו זײַן „פּאַרשפּעקטיקטער רויז", וואָס האָט אָנגעהויבן בלִיען ערשט שפּעט זומער און איידער וואָס ווען, איז אָנגעפאַלן דער האַרבסט מיט זײַנע וואָלקן, כמאַרעס און רעגן. זי בענקט נאָך דער זון, בעטלט כאָטש אַן איינציק שטראַל, נאָר קומט אום פונעם ערשטן שניי... („פּאַרשפּעטיקטע רויז")

פּערעץ איז געקומען אין דער ליטעראַטור ניט „אין דער וועסנע־צײַט" פונעם רוסישן קאַפּיטאַליזם—ווי די ערשטע בורזשואַזע מאַסקילים, וועמען עס האָט זיך געדאַכט, אַז פאַר זיי „שטייען אַלע גליקן פון דער וועלט אָפן" (אַקסנפעלד). נאָך דאַן, ווען די בורזשואַזע אויפקלערונג איז שוין געווען צום סאָף, ווען די בורזשואַזע ליטעראַטור האָט (אין די 80־ער

יאָרן זיך געקלאַפּט אַלכעט איבער אירע „יוגנט־זינד“, געטאָן „טשוווע“ און איז אוועק אַפּ די וועגן פון רעאַקציאָנערן פאָלקיזם, ציאָניזם, נאַציאָנאַל־שאָוויניזם. די 90־ער יאָרן האָבן מיט זיך פאָרגעשטעלט דעם סאָף פון דעם קורצטערמיניקן זומער אינעם רוסלענדישן קאַפּיטאַליזם. עס הייבט זיך אָן דער אימפּעריאַליזם—דער עטאַפּ פון צעפוילונג פונעם קאַפּיטאַליזם. עס הייבט זיך אָן די עפּאָכע פון אימפּעריאַליסטישע מילכאָמעס און פּראָלע־טאַרישע רעוואָליוציעס.

אין טויט־שרעק פאַר איר באַגראָבער—דעם אָרגאַניזירטן פּראָלעטאַריאַט, האָט די פּאַכ־דאָניש־רעאַקציאָנערע בורזשואַזיע שוין אַפילע אין 19־טן יאָרהונדערט, ניט געוואָלט און ניט געקענט פאַרווירקלעכן די בורזשואַז־דעמאָקראַטישע רעוואָליוציע, זײַן איר העגעמאָן. פאַרווירקלעכן די דאָזיקע פּרינציפּן אין לעבן האָט געקענט נאָר דער פּראָלעטאַריאַט, שוין מיט פּראָלעטאַרישע קאַמפּס־מיטלען (אַלגעמיינער פּאָליטישער שטרײַק, באַוואָפנטער אויפ־שטאַנד, דיקטאַטור פון פּראָלעטאַריאַט און פּויערטום) אין ענגן בונד מיטן פּויערטום, און־טער דער אָנפירונג פון זײַן פּאַרטיי—די רעוואָליוציאָנערע (באָלשעוויסטישע) סאָציאַל־דע־מאָקראַטיע. דער פּראָלעטאַריאַט גייט איבער אין קאַמף פאַרן איבערוואַקסן פון דער בורזשואַז־דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע אין אַ פּראָלעטאַרישע רעוואָליוציע[1]. נאָך דער גענעראַ־לער רעפּעטיציע אין די יאָרן 1905—1907, וואָס האָט געליטן אַ דורכפאַל, אַדאַנק דער קאָנטר־רעוואָליוציאָנערער ראָל, וואָס עס האָט געשפּילט די בורזשואַזיע, אַדאַנק דעם פאַראַט פון אירע מענשעוויסטיש־עסערישע לאַקייען, זײַנען די אויפגאַבן פון דער בורזשואַז־דעמאָקראַ־טישער רעוואָליוציע געוואָרן געלייזט ערשט דורך דער פּראָלעטאַרישער רעוואָליוציע פון 1917, געלייזט געוואָרן, אַזוי ווי פאַרבײַגייענדיק, אין גאַנג פון פאַרווירקלעכן די סאָציאַל־פּאָליטישע איקער־אויפגאַבן פונעם אַרבעטער קלאַס.

אָט פאַרוואָס פּערעץ האָט ניט געקענט זײַן קיין אויסגעהאַלטענער ביזן סאָף בורזשו־אַזער דעמאָקראַט, שטייענדיק אַפּן באַזיס פון קאַפּיטאַליזם. און אָט פאַרוואָס פּערעץ איז אַזוי פרי, נאָך ערעוו דער רעוואָליוציע פון 1905 יאָר אַרײַנגעפאַלן אין די אָרעמס פון דער רעאַקציע. שוין אין דעם „יוד“ (1900) דרוקט ער זײַנע רעאַקציאָנערע כסידישע מײַ־סעס „אויב נישט נאָך העכער“, „צווישן צוויי בערג“, „אַ גילגל פון אַ ניגון“ אַ. אַ. (אויב ניט רעכענען „די מעקובאָלים“ פון די „יאָנטעוו־בלעטלעך“—1894). אין 1904 י. איז שוין פאַרענדיקט דאָס גאַנצע בוך „כסידיש“ און ער טרעט צו שרײַבן זײַנע „פאָלקסטימלעכע געשיכטן.“ און נאָך אין 1903 גיט ער זײַן בורזשואַז־רעאַקציאָנערע פּיעסע—„אַמאָל איז געווען אַ מיילעך“...

פּעסט, ביזן סאָף זיך שלאָגן מיטן געווער פון קינסטלערישן וואָרט אַפילע בלויז פאַר די פּרינציפּן פון בורזשואַזער דעמאָקראַטיע, האָט אין אַזאַ פּעריאָד פּערעץ ניט גע־קאָנט, ניט וועלנדיק זיך אָפּרײַסן פון זײַן קלאַס. און אַפּ אָפּרײַסן זיך פון בורזשואַזן שטאַם האָט אים ניט געסטײַעט ניט קיין קויכעס, ניט קיין מוט.

פּערעץ אַלס בורזשואַזער דיכטער איז ניט געווען קיין אויסטערלישע אויסנאַמלעכע דערשײַנונג אין זײַן קלאַס:—צוזאַמען מיט דער „האָפענונג“ אַפּ דער רעוואָליוציע האָבן מיר באַ אים די „שרעק“.

---

[1]) „דער אַנטשיידענער זיג איבער דעם צאַריזם וועט זײַן אַ רעוואָליוציאָנערע דעמאָקראַטיע פון פּראָלע־טאַריאַט און פּויערטום“ (לענין—„2 טאַקטיקעס פון דער סאָציאַלדעמאָקראַטיע אין דער דעמאָקראַטישער רעוואָליוציע“).

.5

„און אז מע האָט שוין אַ בערגעשיט דאָס גאַנצע שטעטל, רעדט מען פון „וואָס אַמאָל איז געווען און היינט איז ניטאָ" („קלאַץ־געשיכטן")—אזוי איראָניזירט פּערעץ איבער די אלטע ווײַבער, וואָס זיצן אין שטעטלדיקן מארק אפן צעפוילטן קלאָץ און דערציילן זיך מעשׂיות, פונעם „גוטן, ליבן אמאָל":—

— „אַמאָל זײַנען געווען געטרײַע מענער און היינט—פאַר די הינט ארויסצוווארפן".

„פאַרצײַטנס פלעגט אַ ייִדענע האלטן אן אוריינקל באַם פּאַרטעך און איר אייגנס—בא' ער ברוסט"... און אז. וו.

ניט האָבנדיק מער וואָס צו טאָן אינעם צעפוילטן גויסעסן פאַר־רעוואָלוציאָנערן שטעטל, און שרעקנדיק זיך פאַר דער שטאָט מיט אירע קלאסן־ווידערשפּרוכן, קלאַסן־שטרײַטן, פאַר וועלכע דער בורזשואזער אינטעליגענט האָט גענומען ציטערן „איימעס מאָוועס", נעמט זיך פּערעץ אויסדיכטן און איבערדיכטן מעשׂיות וועגן אלטן ליבן אמאָל.—

— אמאָל זײַנען געווען שטארקע, גאַנצע, פרומע און טמימעסדיקע ייִדן—היינט—„וואָס אַמאָל ווייניקער"...

— אָט דער מאָטיוו פון „וואָס אַמאָל ווייניקער" ווערט אַ לייטמאָטיוו אין פּערעצעס שפּעטערדיקן שאַפן.

די אָפּאָזיציע פון פּערעצן צו דער שטאָט אינעם דאָזיקן פּעריאָד איז ניט קיין אויס־דרוק דאפקע פון קליינבירגערלעכער באַגרענעצטקייט און אוודאי ניט פון סאָציאַל־אוטאָ־פּיסטישער קריטישער באַציִונג צום קאַפּיטאַליזם, פונעם פאַרלאַנג שלעפּן אָפּ צוריק, אָפּ הינטערשטע פּאָזיציעס. ניין, דאָס איז גיכער פון אַלץ אַן אויסדרוק פון דעם בלאָק, וואָס דער קאַפּיטאַליסטישער קלאַס האָט געשלאָסן מיט די רעשטלעך פון פעאָדאַליזם אינעם צאַרישן רוסלאַנד, אונטערן דרוק פון פּראָלעטאַרישן איבערגיין פון פאַרטיידיקונג צו אָנ־גריף. „כסידיש", „פאָלקסטימלעכע געשיכטן", ווי אויך די דראַמעס „די גאָלדענע קייט" א. אנד. זײַנען טאַקע געווען דער אויסדרוק פון פּשאָרע, פון שאָלעם מאַכן מיט די רעשט־לעך פעאָדאַלע „מיסט" און „אַלטוואַרג"—אין נאָמען פון דער גאַנצקייט פון דער נאַציע.

וואָרעם וואָס זאָל טאָן דער בורזשואַזער אינטעליגענט, ווען ער זעט און איבערצײַגט זיך, אַז דער קאַפּיטאַליזם ברענגט וואָס ווײַטער אַלץ מער נויט, הונגער און עלנט צווישן די מאַסן; וואָס זאָל טאָן דער בורזשואַזער אינטעליגענט פּערעץ, ווען די אומדערטרעג־לעכע לאַגע פון די מאַסן שטייט ווי אַ דאָרן אין די אויגן, ווען די אַרבעטנדיקע הערן ניט אויף פון פאַרצווייפלונג דראָען מיטן פויסט? אמאָל האָט ער זיך געקענט באַגרענעצן מיט דער הוילער קעגנשטעלונג פון נויט (און לוקסוס „באַם פרעמדן כופּע־קלייד", די „לעוואָנע פאַרציילט" א. אנד.) און אויסדריקן זײַנע סימפּאַטיעס צו די לײַדנדיקע (די סימפּאַטיעס האָבן געשטאַמט טאַקע פון דעם, וואָס אין דעם אָרעמען געמיינעם שטאָטישן מענטשן האָט פּערעץ ניט אָן רעכט געזוכט דעם טרעגער פון בורזשואַז־דעמאָקראַטישע פּרינציפּן) הענט, ווען ער זאָל דאָס טאָן, וועט קיינער פון דעם ניט זײַן צופרידן: פאַר דעם רעוואָ־ליוציאָנערן אַרבעטער איז שוין ווײַט ניט גענוג אַזאַ הוילע קעגנשטעלונג, מיט אַ סענטי־מענטאַלן קרעכץ אַ צוגאָב, און פאַרן קאַפּיטאַליסט איז עס שוין גאָר שעדלעך. און פּערעצן שפּינט דאַן אויס זײַנע „פאָלקסטימלעכע מעשׂהלעך" פונעם טיפּ „דער אַרענדאַר", דער אויצער", „דער קונצנמאַכער", ווו אומגעריכט, פון אַ „הפקר־פּאָקוס" ווערט דער אָרעמאַן אופגעריכט, זײַן טיש געגרייט מיט אַלערלעס גוטן, זײַן הויז באַלויכטן מיט העלסטער ליכט

און מאשקע צאפט מען פונעם וואנט... פערעצ פראָפאגאנדירט דאָ: זײַט נאָר גוט און פרום, זײַט נאָר געדולדיק און באשײדן און די „זיבן גוטע יאָר“ וועלן נאָך אָנקומען...

אָבער וואָס זאָל טאָן דער בורזשואזער אינטעלעגענט, ווען ער זעט און איבערצײַגט זיך, אז די אָרעמע פרוי ווערט ניט נאָר ניט אויסגעגלײַכט אין אירע רעכט, נאָר די נויט אין שטאָט און דאָרף טרײַבט אסאך אירע שוועסטער אין גאס ארײַן צו אָפענער און פארשטעלטער פראָסטיטוציע? און וואָס זאָל טאָן פערעצ, ווען ער זעט, אז די פאמיליע ווערט וואָס ווײַטער אלץ מער רויִנירט און די פרוי, אלץ מער פארשקלאפט?—ווידער שרײַבן „מוסער“? (דאָס איז דאָך שוין געטאָן געוואָרן). און, ס'איז קלאָר, אז אויך די דאָזיקע פראגע קען אין די באדינגונגען פון קאפיטאליזם ניט ווערן געלייזט: דעם קאפיטאליסט העלפט ניט קײן מוסער...[1]) און די ארבעטערקע נויטיקט זיך שוין ניט אין דעם, און פערעצ שאפט דעם „זיווג, אָדער סאָרע באס טויווים“, ווו דער רײַכער ארענדאר איז זיך מעשארעך מיט דעם אָרעמען סמאָלע־טרײַבער און אזויארום ווערט „געלייזט“ די סאָציאַלע פראָבלעם אינאלגעמיין, די פאמיליען־פראָבלעם באזונדערס...

און וואָס ווידער זאָל טאָן פערעצ דער גרויסער בורזשואזער דיכטער, ווען די האָפענונג אפ סאָציאַלער באנײַונג, אפ דער געגארטער בורזשואזער פרײַהײַט פאר דער בורזשואזער פערזענלעכקײַט איז זיך צערונען און די קינסטלערישע פערזענלעכקײַט ווערט צעטראָטן אָט ווי די רויז דורכן שיקער אָדער פּאָליצייסקן („די רויז“)? פערעצ איז שוין ניט קײן קעמפער פאר פּאָליטישער פרײַהײַט. און דאָך נאָך פרײַהײַט בענקט זיך, כאָטש עס ווילט זיך פרידן...—דאן שאפט פערעצ א לעגענדע פון „אײביקן פרידן אין ערגעצ לאנד“ ווו אלע לעבן פרײַ, גליקלעך און קײן שום קאמפ איז ניט בענימצע.

„וואָס טוען כסידים, אז עס פעלט אביסל בראנפן?—רעדט מען פון... בראנפן.“ („א גילגל פון א ניגן“).

— און וואָס טוט דער בורזשואזער דיכטער, אז פון בורגפרידן צווישן קעגנזעצלעכע קלאסן לאָזט זיך אויס אַן אוטאָפּיע? אז קײן פרידן איז ניטאָ און די פרײַהײַט איז צעטראָטן?— ער אנטלויפט דאן פון דער ווירקלעכקײַט, נעמט זיך אויסדיכטן פרידלעכע „ערגעצ־לענדער“ פאר זײַניקע, און פארבאהאלטענע „לאמעדוואָניקעס“, מעסירעסנעפעשדיקע „צאדיקים“—פאלשע מאָשיִעכס—א טרייסט פאר די מאסן.

אזוי זײַנען אנטשטאנען „כסידיש“ און פאָלקסטימלעכע געשיכטן“.

6.

אינמיטן ברויזיקן שטורעם פון רעוואָליוציע דרוקט פערעצ אָפּ א יאָרדיש־דעקאדענטישע גאָט־זוכערישע פאָעמע אין פראָזע—„עס זײַנען קײן וווּנדער געשען“ (זאמלבוך „קולטור“, מינסק, 1905).

— „אָ! וויסטע טויב־שטומע נעכט, נעכט אָן כאלוימעס, אָן שלאָף, אָן טרייסט“. „מיד בין איך, שטערבלעך מיד, נישטאָ מיט וואָס צו לעבן... און שטארבן קאָן איך ניט: מיט וואָס וועל איך קומען אהין?...

[1]) אגעוו האָט פערעצ אויך שפעטער וואריִרט און איבערגעכאזערט דעם „מוסער“־מאָטיוו צ. ב., אין שוועסטער“ (א דראמע אין אײן אקט) געדרוקט אין א. רייזענס „דאָס יודישע וואָרט“ 1905 י. דיזעלבע טעמע, דיזעלבע פארשארפטע טראקטירונג, אָבער שוין צעצויגענער, גראָער ווי אין „מוסער“, אָן דער פערעצישער לאקאָנישקײַט, געשליפנקײַט א. א. וו.

... אונ דאָכ בינ איכ אמאָל שטארק געווענ.—גאָטס גענאָד האָט אפ מיר גע־שטראָלט... נאָר פארזינדיקט האָב איכ מיכ אונ די קראפט פארלאָרנ, אונ פארלאָשנ האָט זיכ פאר מיר דער הימל, אונ וועט מיר שוינ ניט אויטשטראָלנ קיינ נײַע קראפט"...

אונ אז. וו. א. וו. אינ זעלבנ גײַסט אונ סטיל.

בעמעס פארלאָרנ די קינסטלערישע קראפט. אונ האָפענונגלאָז וועט זיכ פּערעצ שוינ צאפּלענ אינ דעקאדענטישער אָנמאכט, דערטרונקענ ווערנ אינ מאבל פונ ייִעשדיקער ריטאָריק אונ קינסטלעכ־אופגעבלאָזענע מעליצעס.

„אָנ ריטאָריק"!—האָט אמאָל פּערעצ אויסגערופנ אינ זײַנ „באַנטשע שווײַג," „נאָר אָנ מעשאָלים"—האָט ווידער אמאָל אינ פּערעצעס נאָמענ אויסגערופנ דער פּרעזעס, מײַנענדיק אומגעלונגענע, ניט נײַטיקע פארגלײַכנ צוליב פארגלײַכנ. „נאָר אָנ רעאליזמ!"—פארשטייענדיק אונטער דעמ טערמינ אומנײַטיקע שטײַגער־ועטאלנ, ווולגארנ נאטוראליזמ... איצט איז פּערעצ אליינ געפאנגענ געוואָרנ פונ דעמ אלעמ, באזונדערס פונ צעווייקטער, צעיאכמערטער רי־טאָריק אונ רעאקציאָנערע מעליצעס. אָבער „ווער עס זאָגט עמעס, דער דארפ קיינ מע־ליצעס ניט"... האָט פּערעצ אליינ אזוי טרעפלעכ געזאָגט („ווער עס גיט דעמ לעבנ").

אונ דער הימל, צו וועלכנ פּערעצ אפּעלירט דאָ, איז דאָ גאָרניט „פּריטשאָמ" אונ קיינע טפילעס צו גאָט, קיינ קניִענ אונ פליסטערנ פאר זײַנ אויסדערוויילטער שולאמיס זײַנענ שוינ דאָ ניט עכט, ניט טיפ, ניט איבערצײַגנדיק.

שולדיק אינ פּערעצעס יערידע איז גאָר די זינדיקע ערד אונ ניט דער הימל, וואָס האָט פארשלאָסנ פאר אימ זײַנע טויערנ.—„עס זײַנענ קיינ ווונדער געשענ"...

פּערעצ אליינ דערקלערט די סיבע:

„ניט פרײַנטלעכ איז מיר דאָ די ערד! ווו איכ קומ, דערקענ איכ: דאָ איז אפּ א ווײַלע מײַנ היימ געווענ... דאָ האָב איכ געבלוטיקט אונ געשטראָלט. נאָר די ערד האָט מיכ קיינמאָל נישט גערנ געהאַט אונ (פאר) מיר גאָרנישט באהאלטנ. קיינ איינציקנ טראָפּנ בלוט פונ הארצ, קיינ איינציקנ שטראל פונ דער נעשאָמע, קיינ קלאנג פונ דער קעניגלעכער הארפע, קיינ פאָדימ פונ מײַנ קעניגלעכ־אויסגעשטראלטנ מאנטל... אונ די קרוינ האָט זי מיר אײַנגעשלונגענ"...

זי „די שטיפמוטער ערד" האָט אימ ניט גענערט, ניט אָפּגעהיט זײַנע „בלומענ"—פילט ער זיכ דאָ פרעמד, לײַדט „גאָלעס", בענקט נאָר אהיימ, ער בענקט, זוכט אונ קענ ניט געפינענ.

פּערעצ האָט זיכ ניט געהאַט אינדערעמעסנ וואָס צו באקלאָגנ. אימ האָט ניט געפעלט קיינ אופמערקזאמקײַט, קיינ רומ אויכ ניט. די בורזשואזיע האָט אימ אָבער שוינ ניט געקענט געבנ קיינ פּאָלווערטיקע אידיי, קיינ ריינע לופט פאר די פליגלענ פונ זײַנ קינסטלערישער פאנ־טאזיע, קיינ פרישע זאפטנ דאָ אינעמ ערדישנ באָדנ. אָט וואָס ס'איז דיווירקלעכע סיבע פונ פּערעצעס אומגעהייערער אידייִש־שעפערישער פאראָרעמערונג, יערידע:

„פארבײַ איז געגאנגענ א העלדנ־ארמיי, וועלטנ כאָרעוו צו מאכנ, נײַע צו בויענ. איכ בינ געווענ איינער פונ זיי, איינער פונ די גרעסטע—אונ בינ אפּנ וועג געבליבנ. אונ איבערגעלאָזט האָבנ זיי דעמ שוואכנ טייל מיט א בארעמהערציקער טרער אינ אויג, אנדערע האָבנ פאר מיר נאָר שפּײַעכצ געהאַט אינ מויל, נאָכ אנדערע האָבנ מיכ מיט די פיס אָפּגעשטופּט אונ זיכ דעמ וועג באפרײַט"—(האָרטנ).

בלײַבנדיק אינ וועג, ניט קענענדיק מיטגיינ מיט דער קעמפנדיקער ארמיי פונ פּלאָ־לעטאריאט, וואָס מאכט כאָרעוו די אלטע וועלט, ביכדיי צו בויענ א נײַע; ניט קענענדיק מיטגיינ דערפאר, ווײַל, אייגנטלעכ, איז ער לעכא־כילע געקומענ נאָר אפּ אווײַל, נאָר אלס א גאסט, מוז שוינ פּערעצ ארײַנפאלנ אינ ייִעש אונ אָנמאכט. דאָס איז דער אומפאר־מײַדלעכער גורל פונ א גרויסנ בורזשואזנ דיכטער, וואָס דערקלערט אליינ „איכ בינ א געפאלענער, אנ אָפּטריניגער"... (דאָרטנ).

געוויס וועלנ ליטעראטור־מעווינים קאָנענ אויסגראָבנ עכטע קונסט־פּערל אפילע פונ אונטער די בערגלעכ רעאקציאָנער־פאָלקלאָריסטישע מײַסעס אונ דעקאדענטישע מעליצעס. עס איז אָבער א שווערע ארבעט, ניט גאָר קיינ אנגענעמע אונ אויכ ניט קיינ דאנקבארע, ווײַל אויכ די הויכ־קינסטלערישע פּערעצעס זאכנ פונ דער צײַט, ווי אשטייגער, „דרײַ מאטאָ־נעס", „מעסירעס נעפעש" א. אנד. קאָנענ מיר ניט לאָזנ אינ פּארקער, אינ אונדזער קול־טור־געברויכ צוליב זייער רעאקציאָנערנ נאציאָנאליסטישנ טאָכ. פּערעצעס טאלאנט גיט נאָכ פונ צייט א צײַט א בליצ אופ, א פינקל ארויס, נאָר ביקלאל איז שוינ די קראפט פונ זײַנ טאלאנט ערגעצ פארפאלנ געוואָרנ, אויסגערונענ געוואָרנ אונ, פונקט אזוי, ווי זײַנ פאנטאסטישער קלעזמער, איז אים שוינ ניט צו דערקענענ: „בלאס, אויסגעמאָגערט, מיט פארלאָשענע אויגנ, גאָר ניט דער מענטש אונ גאָרנישט דאָס שפּילנ. ער האָט שוינ מער קיינ שטייגער ניט געשפּילט, אפילע נישט קײַנ פרימ געהאלטנ". זעלטנ־ווענ דאָס פידעלע לעבט אופ בא אימ אינ די הענט. ער נעמט שפּילנ שיינ, שטורעמדיק, נאָר „דאָס שפּילט ער שוינ פאר דעמ טײַוול"...

גאָר פאר די מעגושעמדיקע מעכוטאָנימ פונ דער רײַכער גווירישער כאסענע איז דאָס אויכ צופיל. יענע פּילדערנ אונ שרײַענ—„שפּילט עפּעס פריילעכס צו דער וועטשערע"... (פונוואנענ נעמט זיכ—„ער שפּילט פארנ טײַוול.")

אופגעהערט צו שפּילנ פאר הערצער פּילנדיקע, עמפּינדלעכע, אָפּזאָגנדיק זיכ פונ סאָ־ציאַל־פּראָגרעסיווע מאָטיוונ, האָט פּערעצ גענומענ שפּילנ פארנ טײַוול.

7

איז שוינ אויכ קיינ וווּנדער ניט, וואָס אָט באלד ווערט פּערעצ דער זעלבער מעגו־שעמדיקער „שול־רופער", ווי די באלעבאטימ אונ מעכוטאָנימ זײַנע. פונעמ ייִעשדיקנ ראָ־מאנטיקער, ביזנ טיפּיש־בירגערלעכנ אינטעליגענטישנ באל־טשווע איז איינ טראָט. אונ פונ דעמ בורזשואז־אינדיווידואליסטישנ „גאָטזוכער" ביז צו דעמ אָפענעמ שולרופער, ביזנ פריידיקנ די א. ג. פּראקטישע רעליגיע איז שוינ, אייגנטלעכ, קיינ אונטערשייד ניטאָ. אונ אויב אינ די יאָרנ פונ דער רעוואָליוציע האָט נאָכ דער בורזשואזער אינטעליגענט ווי עס איז זיכ געסטארעט צו פארשענערנ, פארשליירנ, אויב ניט אויסבאהאלטנ זײַנ „גאָטדור־שטיקײַט", וואָס איז דאָ, אינ פאל פונ פּערעצנ, געווענ נאָר א סיאָנימ פונ סאָציאַלער אָנ־מעכטיקײַט, ווערנ שוינ עטוואָס שפּעטער אינ די יאָרנ פונ רעאקציע די „ספילעס פונ א שוואכנ" (אזוי הייסט מענאכעמס א ביכל לידער פונ יענער צײַט) א ציל, א טראדיציע, א מינ באנײַטער קולט.

אָקאָרשט האָבנ מיר געהערט פּערעצנ בענקענ נאָכ א היימ, נאָכ א באָדנ, נאָכ א הויכ־כער גרויסער אידייע א.א. וו. איצטער (1908) מעלדעט ער שוינ, אז ער האָט געפונענ, וואָס ער האָט געזוכט. גאנצ איינפאכ: ער האָט זיכ אומגעקערט „צוריק אינ דער אלטער

היים". דאָס פּוּזערדיקע באַקלאָגן זיך, לאָזט זיך אויס, איז ניט געווען קיין אויסדרוק פון אינטעליגענטישער אויסגעוואָרצלטקייט, נאָר אַן אויסדריק פונעם געפיל פון באַקוועמלעכקייט, אומצוקערן זיך צוריק דאָרט אהין אפן אלטן מארק, אומקערן זיך ניכטער צו דער „אלטווארג"-ווירקלעכקייט, וואָס נייטיקט זיך שוין ניט אפילע אין ראָמאַנטישער פּאַרפּיור-מעריע.

און מאָדנע,—ווי „גוט" און „באַקוועם" פּערעץ דערפילט זיך מיטאמאָל, קומענדיק צו-ריק; ווי אידיליש זעט אים אויס די אלטע היים:

„קענסטו דאָס אָרט, וווּ כאַלוימעס בליען, ווי רויזן, וווּ די שטערן טריפן סוידעס אריין אין דער נאכט; וווּ העלע געזיכטער מיט שטראַלנדיקע אויגן שפּינען ליבלעכע נעצן ארום דער נשאָמע, ארום הארץ!... און ליב און באַקאַנט איז יעדער מויער, יעדער שטיין און יעדער שאָטן, וואָס בויגט זיך ארויס צווישן טאָג און נאכט פון יעדער שפאלט, דערציילט זיס-שוידערהאפטע זאכן אזוי ליב?—דאָס איז די היים, די אלטע היים! („צוריק אין דער אלטער היים"—1908).

שוידערהאפט זיס... נאָר, לאָמיר זאָגן, אז ס'איז ניט אופריכטיק. וועראַמע-ייִעש און טרויער-מאָטיוון וועלן פאָרט אים ניט אָפּלאָזן. אָבער פונעם טעמפּן ווינקל איז שוין קיין אויס-גאנג ניטאָ. סטארעט זיך פּערעץ כאָטש איינשמועסן זיך, אז אזוי איז וויל און גוט: „כ'וויל צוריק זיין דיין אמאָליק קינד, דיין אמאָליק ריין-גלויביק קינד."—ניט געקוקט אף דעם, וואָס ער זעט, אז „געשלאָסן אפן אלטן מעכטיקן שלאָס איז דער געשמידטער איינגטויער פון שול".

פּערעץ איז דאָ ניט אליין (כאָטש אָפּטמאָל דאכט זיך אים אזוי). „עס גייט מיט מיר מיין גאנץ געשלעכט... און אלץ, וואָס עס האָט איבערגעלעבט פלאטערט און שוועבט ארום דער לופט, ווי שאָטן פון לאַנג-איינגעפאלענע מויערן, וואָס האָבן זיך פארבלאָנקעט און פארוויקלט און ציטערן אויסער דער צייט."—„אַן אוילעם גייט"... (דאָרט).

דער „אוילעם"—דאָס איז די גאנצע בורזשואז-קליינבירגערלעכע אינטעליגענץ אין די יאָרן פון רעאקציע, סיי די באלטשוווניקעס, סיי די, וואָס האָבן טשווע טאָן אף גאָר-נישט ניט געדארפט. און וויבאלד אזוי איז אראָפּ די שאנדע: „אין שול אריין".

„אין שול אריין"—דאָס רעדט זיך נאָר אזוי. וווהין, אז די אלטע שול שטייט גאָר גע-שלאָסן אפן „מעכטיקן שלאָס" פון צייט?... אז געבליבן זיינען אייגנטלעך נאָר שאָטנס פון די לאַנג-איינגעפאלענע מויערן? דאָס איז נאָר א לאָזונג פאר די מאסן, אליין לאָזט זיך פּערעץ, ווי די בורזשואזע אינטעליגענץ פארגעסן אין דער טאָגטעגלעכער פּראַקטיק פון „קליינע מייסים", אין דער ייִדישיסטישער „געזעלשאפטלעכקייט", אינעם געטומל פו-נעם קלוימערשטן „רענעסאַנס". קורץ: פּערעץ ווערט דער וואָרט פירער פון דעם „ניי-מאָ-דערנעם" ייִדישיזם.

רעטראָספּעקטיוו אומקוקנדיק זיך אף פּערעצעס שעפערישן וועג, איז ניט שווער איינצוזען, אז דעמדאָזיקן גוירל האָט פּערעץ געמוזט טיילן כוץ אלעם, נאָך דערפאר, וואָס אפילע אין פּעריאָד פון די 90-ער יאָרן, ווען פּערעץ האָט אין זיינע קינסטלערישע ווערק פארקערפּערט א ריי אקטועלע סאָציאַל-פּראָגרעסיווע אידייען, איז אָבער דער ארטגאנג און אָפּשטויס-פונקט זיינער געווען א בורזשואז-נאציאָנאַליסטישער. די אָפּאָזיציאָנעלע באַ-ציונג צום קאפּיטאליזם, די זעלבסט קריטישע פּיילן, וואָס זיינען מיט זייער שארף געווען געווענדעט קעגן דעם גרויס-בורזשוא, זיינען געצילט געוואָרן מיטן נאציאָנאַליסטישן באַ-

ווטסזײַנ, אז, וואָס „גרעסער דער סויכער, אלץ קלענער דער ייִד"... (פיר דוירעס",—פיר צאוואָעס"). דאָס אוועקשטעלן פארשארפט די פראָבלעם פונ דער עמאנסיפאציע פונ דער פרוי איז געוויס געווענ ארויסגעדרונגענ, האָט א פארבינדונג מיט פערעצעס העברייִש.ר ליד פונ 1886 „לעאלמאָ איוריאָ וועהי מיסנאקיירא" (צו א ייִדיש מיידל, וואָס פרעמדט זיך אָפּ")... עס איז געווענ א דרינגענדע אויפגאבע צונויפבינדנ די „צוויי באזונדערע וועלטנ", באפרײַענ די פרוי פונ די צו האמעטנע רעליגיעז־שטייגערישע קייטנ, פונ וועלכע זי וויקלט זיך ביסלעכווײַז סײַ ווי ארויס, אונ געבנ איר נײַערע נאציאָנאליסטישע קולטור־ווערטנ, קעדיי אײַנצוהאלטנ זי אינ די נאציאָנאלע ראמענ אזוי, אז זי זאָל אינגאנצנ ניט פאר־פרעמדט ווערנ, ווארעם אָנ דעם איז דאָך די פרוי באזונדערס עמפינדלעך פאר אסימי־ליאציע, געגויגט אָפּצופרעמדנ זיך. אָט וואָס פערעצ שרײַבט דאָרטנ:

„וואָרום צוליב ניט עמעס כאסמעסטו זיך „יוליא"
אונ דײַנ הייליקער נאָמענ איז (גאָר) ריווקע, אָדער סאָרע.
דײַנ רייד:—קע־קי, פארדאָנ אונ מערסי.
— ס'איז די שפראך פונ א פרעמדנ פאָלק אונ איז דײַנ פאָלק פרעמד.
וויי, ייִדישע פרײַלנ,
דו ביזט אונדז א פרעמדע!"

(יאָרבוך „קפּעסעס ייִסראָעל פונ ש. פ. ר. 1886)

אָט דעם דאָזיקנ אונטערשלאק פונ אוועקשטעלנ די פרויענ־פראָבלעם אנטפלעקט פע־רעצ גאנצ דײַטלעך אינעם „פּאָסט־וואָגנ", ווו ער שרײַבט:—„ווייניק האָבנ מיר קיטעס... ווייניק צעפאלנ מיר אפּ „ענגלישע שטעקנ," „דײַטשישע יערגעס", „ליטווישע כאזיירים". „פּוילישע שנאָרער", „ערעצ־ייִסראָעל שלעפער", ווייניק אז יעדעס אייווער פונ אונדזער גופּ ליגט אי. אנ אנדער שטאל אינ האָט אנ אנדער קלינגענדיקנ בײַנאָמענ; ווייניק וואָס יעדער איינער צעפאלט נאָך אפּ פארשיידענע כאלאָקים: כסידים,—מיסנאגדים, „דײַטשנ"... שפּאלטנ מיר זיך נאָך אפּ זכאָרים אונ נעקייוועס... אינ יעדערער איינציקער ייִדישער ענ־גער, נאסער, ברודיקער שטוב מוזנ אויך זײַנ צוויי באזונדערע וועלטנ... לעזט ער, ווערט זי אנטשלאָפנ, לעזט זי—ווערט ער אנטשלאָפנ...

אונ דאָס ארויפלאָזנ זיך אינ „קעלער־שטוב", דאָס וועלנ געפינענ דאָרטנ די „שאָלעמ־באיס"־אידיליע איז אויך ניט געווענ אינ קיינ סטירע צו פערעצעס בורזשואזנ ארט דענ־קענ אונ פילנ. וועגנ דעם זאָגט איידעס דער סענטימענטאלער צוגאנג צום האָרעפאשניק, דער אביסל זיסלעכער ראכמאָנעס־טאָג פונ די יענע בילדער אונ דערציילונגענ.

אָבער ווי עס זאָל ניט זײַנ אונ פונ א וועלכנ אויסגאנג־פונקט ער זאָל ניט האָבנ געקומענ, האָט פערעצ פונ די 90־ער אונ אָנהייב 900־ער געהאט הויך זיך דערהויבנ אי־בער דער דעמאָלטיקער בורזשואזער דורכשניטלעכקײַט פונ יענער צײַט, האָט דרייסט אונ פארטיפט געשטעלט אונ געפרווט קינסטלעריש לייזנ א ריי וויכטיקסטע סאָציאל־פּראָגרע־סיווע פּראָבלעמענ, האָס זײַנענ דאנ געשטאנענ אפנ טאָג־אָרדענונג אונ דאָס האָט אים נאָענט געמאכט די ארבעטנדיקע מאסנ, וועלכע ער האָט זיך דאנ געסטארעט צו דינענ מיט קינסטלערישנ וואָרט אונ טאט. דער דאָזיקער פערעצ איז געווענ אונ בלײַבט אונדז נאָענט.

זינט דאנ איז פערעצעס וועג געגאנגענ בארג ארויף, זײַנ קינסטלערישע קראפט איז געוואָרנ „וואָס אמאָל ווייניקער", ווײַל אפּ דעם וועג פונ וואָס אמאָל ווייניקער איז גע־

גאנגען זײַנ קלאס. פערעצ איז ניט אָפּגעגאנגענ פונ זײַנ קלאס, ער האָט אָבער מיט זײַנ גרויסנ קינסטלערישנ כוש אזוי ווי פאָרויסגעפילט די קאטאסטראָפּע פונ דער בורזשואזיע. דער מאָדערנער בורזשוא פונ אימפּעריאליסטישנ שניט־מאָריס בענעטזאָנס זונ „פיר דוירעס, פיך צאוואָעס״ גייט אוועק פונ דער וועלט „אנ אָקאָר סײַ מיטנ גופ, סײַ מיט דער נעשאָמע״. מאָריצ בענעטזאָנ זונ—דאָס איז דער לעצטער דאָר פונעם קאפּיטאליזמ. דער לעצטער מאָדערנער ייִדישער בורזשוא, אונ דאָס האָט דערפילט דער לעצטער גרויסער בירזשואזער ייִדישער קינסטלער—פערעצ.

אונ הײַנט, ווענ פונ די אלע פאראזיטאָרישע קלאסנ איז דאָ בא אונדז אינ לאנד גע־וואָרנ שוינ ניט נאָר ווייניקער, נאָר טאקע באלד א נול, דארפנ מיר אָפּצייכענענ דעמ אָנדענק פונ אָט דעמ גרויסנ קינסטלער, וואָס האָט כאָטש ניט אָנ שרעק אונ טרויער, אָבער דאָך מײַסטעריש אָפּגעשפּיגלט אונ געשילדערט די דעגראדאציע פונעם קאפּיטאליזמ, די אומ־פארמײַדלעכע צעפוילונג אונ צעפאלונג פונ דער קאפּיטאליסטישער סיסטעמ. מיר דארפנ זאָרג־זאמ אופזאמלענ די אלע ווערטפולע פערל, וואָס פערעצ האָט מיט אזא שעפע אפ זײַנ לעבנס־וועג צעשאָטנ. אופזאמלענ, קריטיש אָפּקלײַבנ, ניכטער, אפ אונדזער אויפנ אונ שטייגער אָפּשאצנ, אינווענטאריזירנ אונ לאָזנ דאָס אינ אונדזער גרויסנ סאָציאליסטישנ קולטור-פארקער.

פאראנטוואָרטלעכער רעדאקטער—איזי כאריק.
רעדקאָלעגיע: ז. אקסעלראָד, א. אָשעראָוויטש, א. בער, י. בראָנשטיינ,
א. דאמעסעק, אי. כאריק, מ. קולבאק, ל. ראָזענהויז.

באשטעלונג 443. דרוקערײַ א. נ. סטאלינ. גלאווליטבעל 2400

פרייז 1 רובל 50 ק.



# ШТЭРН
# (ЗОРКА)

Літаратурна-мастацкі
і палітычна-навуковы
часопіс

ВЫДАННЕ
„Акцябр“
Менск, Рэволюц. вул., 2.